# Prieuwcke

*fen*

*FRIESCHE*

# Rijmmelerije,

trog

*R. Posthumus.*

*f* 1—50.

# PRIEUWCKE

FEN

# FRIESCHE

# Rijmmelerije,

TROG

Rinse POSTHUMUS,

PREDICANT TO *WAAXINS IN BRANTGUM.*



*DRUWCKT TO GRINZ, BIJ*

J. OOMKENS,

*1824.*

# PRIEUWCKE

FEN

# FRIESCHE

# Rijmmelerije,

TROG

R. POSTHUMUS,

PREDICANT TO *WAAXINS IN BRANTGUM.*



*DRUWCKT TO GRINZ, BIJ*

J. OOMKENS,

*1824.*

HEEG-WOL-BERNNE HEER!

## J. AEBINGA FEN HUMALDA,

*FRIEZLÂNZ GOUWERNEUR!*

Jo, ſo ruwn, Friesch edel-mân,
Dij fen herte ljeaſt uwz lân;
Dij uwz taele' in aerd heeg-acht't,
For uwz namme' in wol-feart' placht't:
Jo, uwz Friezlânz ſtijppe' in eer',
Rijck ijn kinst-ſin, wit in leer';
Jo, dij 't roer' fen Friezlân weijnn't,
Wirt mijn wirck boppe' al to-eijnd.

## RUWNE, RJUECHT-UWTTE, GOLLE FRIEZEN!

## *LJEAVE LÂNZ-LJUE!*

Ed'le bern fen FRISOS teame!
Frieze'[1] op ſijn roem'-roſte heame
Gloarre[1] uwz eerſte berne-ſtuwn[1]:
Hier mochtte[1] ijens uwz mem uwz hieze
Oon her tate' in ijn uwz widze:
Un-ſwiet bortten' w'op dij gruwn'.

Hier, fen mem ſaft tiienweke[2] in tuwtte,
For'-gien, habb' wij tjoutrende[1] uwtte
De' eerſte berne-fiele[1] in tins.
O! het ſwiet habb' wij hier ſmacke:
Ho twiz-ijer in let för-macke!
Nutge' uwz heits-bejearte' in winsch'!

Hier, hier ſtoen' jae, uwz greate' âders,
Friezlânz ſtaesje-klead op-hâders!
Hier is 't, wier her hiente rest!
Friezen! Bern fen ſocke mânnen!
Socke ſtercke' in ſijden' bânnen
Bijnne' uws oon uwz Friezlân feſt.

Ja, dij âders eere-krânse,
Nummer wijtjend, ſtriell't her glânze
Uwz her bern jiett' to, jiette' oer!
Glânse! breck treeg alles hiqné:
Schijn oer uws, lijcke' aeué ſinne
Meij ſijn blier, op-quickjend ſjoer!

Friezen! Neij-ſiett' fen dij lieuwe!
Woll' dij ſtoemme wirddig blieuwe!
Ja, dit woll', dit ſwarre wij!
Friezlân ſil nin rouwe' oen-ſjiesſte:
Oer uwz! Soen' w'uws mem for-ſtiette!
Fen dit leed blieuwt jae wis frij!

Ja, wij háde' uws tael', meneeren,
Âders erve', ſijn weazen, eere,
Meij her aerd, ſo ruwn, ſo rjuecht!
Born, dij âders goed for-mâlckje,
Meije naecken, bleat, oun-ſwâlckjet
Binne' on-wirdig 't ſinne-ljuecht.

Ljeave', oer-ljeave Friez'ne bernte!
Gienn' dij ſpraecke' in aerd for-ſernme,
Den wier 't meij uws wol-feart' dien,
Wol-feart', dij hier ſjens ſo tierre,
Uws oon-lacke' in 't herte' op-gliſterre.
Och! mijn ſjong-ſeem lit in trien.

Schoarje wij dij âders bouwe,
Ijen ſijn ſin, ſijn deugd in trouwe,
Forre twierre'-in ſloarme-jeij!
Ja, HUMALDA! Ja, mijn Friezen!
Wae ſijn 't fremde' eack ſit for-tiezze,
Frieslân giet dogg' ſier ir meij.

## FRIESCHE LEZZER!

Bij it ijn it ljeacht jaen fen dizze Friesche rijmme-lerije, tocht it mij goe, eerst jiette hette meij jo to kâtjen, ho-wol naet, om dit mijn dwaen. to for-deegenjen. It mot, it sil him selm for-deegenje, dat ick, ijen Friez, to eere fen uwz Frieslân inne Friezen sjong ijn uwz âlde, schiere taele.

Oer-wirdde tael'! ja, op uwz gruwn'
Wird' jiette rjuechte Friezen suwn,
Dij jo meij njue jiett' heare in linne;
In dij fen 't fremd' nin slaeven binne.

Oon dij taele to bouwjen, her op to snolckjen; ijn her Gods lôf; de eere in it lock fenne Chris-tene deugd to besjongen; de greate mannen fen uwz lijts lân, oarz faeck for-getten, uwz selm to in swiepe in spoare for uwz eagen to pleatsjen; dit kin for Friezen naet on-oongenamme in werzjende

wez-

wezze; in elck jiette naet heel ont-aerdge Friez, dij hier to ijn ſteat iz, ſil him to dit wirck op it djoerſte for-buwn reckenje. Hier doz nin wird meer oer!

Jiette ſolle minder wol ick, lezzer! meij jo ſprecke, om mijn eijn wirck to prijsjen, aef to leckjen; eat, dat nimmen meer mis-ſtean in minder fuwgje ſoe, az mij. Nee.

U, dij mijn wirck for-ſteane' in lezze,
Sill' rjuechter hier allinne wezze.

For jiemme, golle, ruwne Friezen! kom ick doz for rjuecht; jiemme ſille oer mij in rjuecht-miettig ordel ſprecke.

Mar ick wol hier hette ſizze, oon-geande mijn ſpjealdinge, it bruwckma fen rijmmers-frijheijte, ſo az min it neamt, in ijtlijcke oare ſaecken.

Het den mijn ſpjealdinge oon-giet.

Meast bin ick hier ijn uwz GIJSBERT folgge, muwlck wol to folle, ſo az: Un it boeck-ſtaberjen meij *ae* for *aa*; *ck* for *kk*, in ſo ford. Tincke mijn lezzers hier doz oer, dat jae it uwz naet quea nimme! Schrieuwe dit den ljeave lezzers! oppe rolle

fen

fen uwz lecken in brecken. Schinafe uwz dij frijheijte, dij wij fo jearn jiemme to-komme litte! Lit uwz naet oer letters meij eltjoar kibje! Tinafe wij fteez, ho rju wolle-kar ir ijnne fpjealdinge fen alle fpraecken, eack ijn uwzzers, heersckjet in ho onfolmecke uwz fchrieuw-kinfte iz! Ho earm binne wij oon marcken, omme for-fchaette, heegjende in leegjende luwden, dij twisfche *a* in *e*, *e* in *i* in fo de fijf klinckers ford trog lizze, op it pampier mielje to kinnen! Uwz Friefche *á* ijn: *Âd*, *kád*, *fát*, kin allinne trog in kaepke oppe holle onder-fchaet wirde fenne felle letter-klange ijn: *Hab*, *ftab*, in meer oare; mar alle-heel kinne wij op it pampier de eerfte *á* naet onder-fchiede fenne *á* ijn: *Lân*, *hân*, *forftân*, wier hij fcherper iz in heeger klieuwt; ick hab her beijde meij in kaepke ditfen, it naet better wittende to metfen.

*Ae* iz bij mij meast *aa*, lijcke az bij GIJSBERT; mar *æ* iz de fcherp-lange *e*, fo az ijn: *Lægge*, *græf*, *ftæf* i. f. f. dearom hab ick den her beijde gear-keppele in ijn elckoar helle.

Ick hab de *ae* eack bruwckt ijn: *Aef*, *aef-god*, *aef-*

*aeffer* i. ſ. f., omdat ick dizze al naet folle better wiste to ſpjealdjen: Neij de klang, dij min hier bij uwz eon dizze wirdden jouwt, hie ick muwick wol ſo goe her ſchreauwne: *Âf*, *åffer*, klinckjende az: *Sât*, *kâd* i. ſ. f.; mar ick hab mij mar oen GIJSBERT hâden.

Nuw hab ick mij weer rjuechtte neij de klang fanne wirdden ijn mijn earen, ſo azze uwt-ſpritſen wirde, meij it eag ſeez op GIJSBERT: Doz ſchreauw ick: *Schiere*, *bliere*; mar: *Schierre*, *blierre* in oare, meij in duwbbele *r*: De measte for-lijnne diel-wirdden, az min her hiet, meij in duwbbele *t*, *g*, in *n*, ſo az: *Buwgge*, *bleatte*, nef *ont-bleatte*, *tejinne* i. ſ. f. Oare meij in inckele: *Suwne*, *juwne*, i. ſ. f. Eack hab ick *ij* in *ie* ſorg-fâdig onder-ſchaet, lijcke az ijn: *Wijcke* in *wieck*; *ſtijcke* in *ſtieck*, *brijcke* in *brieck*, in oare. Meer ſoe ick hier ſchrieuwe oerre ſpjealdinge; mar ick ſchrieuw hier nin Frieſche ſpraeck-kinſte.

» Noag doz, ſiz ick meij GIJSBERT, de holle meij » ZOILUS on-tanck britſen: To onder-rjuechtinge bij it lezzen fen mijn ferſen ſtân it ſchreauwne dear!

Oer-

Oerre rijmmers-frijheijte; hier in dear fen mij nimd, hab ick eack hette to fizzen. Hij bruwckt her it beste, dij her, fo min as muwlck iz, bruwckt: Mar dat eack hij, dij ijn miettene in buwne taele fchrieuwt, frijer wezze meij in mot, azze fchrieuwer ijnne on-miettene in loafe, fpreokt, tinckt mij, fen felme.

De Friefche fjonger meij doz de wirdden fommes in oare ftân-pleatfe faen, az de winde iz, azze ferefe-miette in wol-klang dit easckje; in inckele reijfe hab ick dit eack dien.

De Friefche fjonger meij uwt alle harnen fen Friezlân wirdden fijckje, ijn fijn rijmmen op-nimme in frij de on-miettelijcke for-ried fen wirdden ijn fijn taele bruwckje: Doz hab ick wirdden uwtte fuwdharne fen Frieslân helle, aef neij it uwt-fprecken aldear in ijnne wâden wind, boeckftabere, doz: *Naet*, *fen*, *eagen*, *weagen*, *feagen*, *neurne*, in meer oare, dij mij naet to binnen komme wolle, dij min bij uwz aef naet het, aef oarz uwt-fpreckt: In wierom foe ick dit naet dwaen meije, dij for heele Frieslân fjong?

De

De Friesche ſjonger meij eack, neij mijn tin: nije wirdden metſe, mits hij him rjuechttet neij e aerd fen ſijn rijcke in buwgſume ſpraecke in na oer-miettig hier ijn to wirck giet: Dear ſijn, lânz ljue, trog in deij, hier ijn fore-geane, wierom ſo de rijmmer den naet folgje?

Ja, trog in deij, macket hij, dij uwz âde taele ſpreckt, nije wirdden, ſonder it ſelm to witten, ijnne deijs om-gong heart in leert min dit.

De heerlijcke egenſchip, om fenne namme-wirdden inne bij-fuwgelijcke namme-wirdden wirck-wirdden to formjen, het uwz taele jiette meer, azze Hollânze; in ho rijmſum macket dij her!

Doz komt, om hette to neamen, fen *troag*, *troagjen*; *krebbe*, *krebjen*; *dwelm*, *dwelmje*; *djiep*, *djieppe*; *ſchier*, *ſchierckjen*; *grijm*, *grijmje* in ſo ford.

De Frieſche ſjonger ſtiet it eijnlinge frij, om, dogge meij miette, for-âdere wirdden ijn ſijn ferſſen to dwaen op-jongjen in uwt it tjueeter for it ljuecht to heljen.

Mar het wirdden binne nuw buwtte bruwckma ijn

uwz

uwz taele? Dit kin folle macklijcker freege az beandwirdde wirde: It ijene wird dogge iz hier jiette ijn, dear buwtte it bruwckme; it oare, dat min alle-heel for-lern miende to wezzen, wirt op it onfortochtste weer-fuwn in heard uwtte muwlle fenne ijene, aef oare; jiette fen oare wirdden iz de sin mar bette for-roan.

Ick ljeauw it fest in wol to fester, om dat mijn stâlcke HALBERTSMA it hier ijn meij mij ijens iz, dat min GIJSBERTS heele taele, inckele wirdden uwt-mimd, weer soe fijnne, az min, meij dit wijt, Friezlân trog-reijsge, hier langer noag tijd to noam in it eijlân *Schier-moentjeëag* ir bij reckene.

Dit al ijn oon-mircking nommen, stoe it mij, tins ick, sijcker wol frij; om ijen in oar for-âdere wird, in dat muwlck alle-heel jiette naet ijens for-âdere in for-getten iz, ijn mijn fersfen op to nimmen.

Lit mij ijtlijcke socke hier ris op-jaen!

SALM, SELM, bij uwz meer, *fels.*

NEA, bij uwz, *nooijt*: DOE, EA, *ooijt.*

EARNE, NEARNE het min aefter *Ljeauwerd* meer.

ſo gauw ſtearre most, hab ick naet ſolle to ſiz-zen.

Sijn wol-dieders, frjuenen in ljue fen for-tjien-ſten, in dear for håd ick de heeg-wol-bernne frouwe, A. FEN SIJTZAMA in de eer-wirddige in trog-wittene P. BROUWER, meij de heeg-leerdde E. WASSENBERGH, op-bouwer fen uwz åde taele, to eerjen in tanckber to wezzen, iz ſo rjuecht-mieſ-tig, az mijn herte hillig in oon-genamme.

It fers op uwz greate GIJSBERT, frucht fen mijn herte, dat him ſo heeg-achttet, wier meeke, meij eag-mirok, om for-lezzen to wirden ijnne SINT-MARTENS tjercke to *Boalſert*, oppe Frieſche fier-deij; mar dit wirdde mij naet to-ſtien; op for-ſjck fenne edele gouwerneur fen uwz Friezlân, Jr. J. AEBINGA FEN HUMALDA in dear-op wol allinne, hab ick, op it ſteds-huwz, it da for-lezzen.

De rijmmen fen in Gods-tjienſtige aerd, dij de oarde pleats beſlagge, habbe nin for-klearringe fen dwaen. Mar fenne leste, de histoarje-ferſſen, mot ick jiette hetſe, to rjuecht for-ſtân fen her, hier ſchrieuwe.

De romance, BAUCK HEMMEMA, heart thuwz ijnne

il-

illinsdige tijden fenne *Schieringers* inne *Fet-kea-pers.*

It wier ijn it jier 1496, dat de åde in ſtercke ſtinse HEMMEMA, bij *Belſum*, wier ijnne åde tijd it ſtedje *Uwt-gong* meij in haven oonne *Middel-ſee* laeij, dij nuw fet lân is, om-ringge in ijn-ſletten wirdde fenne Grinzers inne *Fet-keapers*, meij elckoar for-buwn jinne *Schieringers*, dij dij tijds it rjuecht op her kânt hienne.

DORCKE HEMMEMA, BAUCKS mân, wier to *Frentjer* bije oare *Schieringer* haeden, om to oer-lizzen, het best nuw to dwaen wier.

BAUCK, fen her ſelm POPMA, laeij meij ALEF HEMMEMA, her ſwæger in tweijntig ſeijnten op it ſlot: Trije reijs wirdde it ſlot oon-fallen, mar tijgge wardde him it ſlot-folck meij BAUCK, her frouw, dear-bij heeg in dreeg, ſteez fore-oon: Dizze mâns-helt, Friezlâns HASSELAAR, wist fen wijckjen, nogge ſchrickjen in focht, az in rjuechte Friez, forre frijheijte in eijn erve: Eijnlinge, da ir nin holpe kaem; ALEF, dear-om uwt-teijn, weij bleauw, wirdde it ſlot, meij great for-lies oonne kânt fenne oon-fallers, trog ſtoarm-rin nimd; it ſlot-folck, op

ijen neij, al dea sleijn inne edele freuwe ijn bân nen neij *Grinz* ferd, wier jae twielingen to wrâ brochtte in, neij in jier, uwt-wicksele wirdde.

Min sjogh SCHARLENSIS, GABBEMA, SCHOTANUS.

Dizze histoarje besjong ick ijn mijn romance; ho goe, aef quea ick dit die, dear-oer blieaw it ordel mijn lezzers befelne!

EDO JONGEMA, uwtte âde in edele staemme JONGEMA, wier ijen rjuechte Fries in uwt-mintend edel-mân, great for-steaner in for-deegener fen uwz frijheijte jinne hertog fenne Sassen. IJn *Rauwerd*, aef *Raard* aefter *Ljeauwerd* libbe er, ijn it begin fen 1500. IJn 1504 woe GEORGE fen Sassen it slaefsche lien-rjuecht ijn Friezlân ijn-fiere; de Friezen, boppe al uwz edelen, kânttene her-hier sterck jin, so az frije Friezen betamme.

De 5 fenne simmer-moanne 1504 wirdde, neij dat min eerst to *Frentjer* bij de hertog west hie, de twaede gear-komste oer dizze saeck, twissche sâ lijcke edel-ljue, wier onder EDO JONGEMA de driestste in frijste wier, inne hertog hâden to *Harns*.

De

De Friezen woene hier ijn neat to-jaen in wierne naet to for-wriggeljen: Uwz JONGEMA biet eijnlinge, neij lang hefpeljen, it oerd er aef in fprieck ijnne maerfchalcke fenne hertog dizze roem-folle wirdden, op in heeg-hertige meneare: » *Wij Friezen* » *witte fen nin lien to fizzen.* In hier-meij wier it dien; in it lien-rjuecht bleauw fliepen.

Dizze JONGEMA fchreauw eack ijn uwz taele uwtnimmende oon-teijkeningen oerre Friefche histoarje. Mochten-fe fuwn wirde in ijn it ljuecht komme, to eere fen uwz lân in fol-meijtfinge fen uwz fchijdnis!

Op dizze JONGEMA in op dij wirdden fen him, mecke ick dit acht-rijggelig ferske; hij for-tjienne rom-miettig dizze lôf; hij fo Friesch in frij, iz great, iz edel ijn mijn eagen.

GEMMA, GEMME, aef GEMMO FEN BURMANIA, uwt it âd-edel huwz BURMANIA, wier ijen foon fen DOUWE BURMANIA, griet-mân oer Ljeauwerdera-diel, in libbe ijnne leste helte fenne 16 ieuw, ijnne tijd fenne Spaenfche om-kântinge, az ijen great ljeaf-habber in for-fjuechter fen uwz frijheijte, wier

for hij, eack meij sijn wijf GELLIA FEN AULWA neij *Keulen* fluchtje mostte; hij stoar oppe 28 fenne-hearst-moanne 1602, to *Farwerd* op *Juwsma-state*.

Un it jier 1555, as KARREL DE V de rejearinge oer-joe oon sijn soon PHILIPPUS DE II, wirddeam uwt alle uws provincien ljue uwtte rejearinge ont-bean neij *Bruessel*, om PHILIPPUS as heer oom to nimmen in to hilden: Jae kaemen er meast in min gebea, om dit knibbeljende to dwaen: Dit woene de Friezen naet; in bij dij gelegenheijte spriek GEMMA FEN BURMANIA dizze him inne Friezen so wirddige taele: *Wij Friezen kniele allinne for God*: Hier komt de namme; *Stánt-Friez* weij, dear de Friezen PHILIPS da *steande* hilddene. Eack dizze ljeaver in for-fjuechter fen rjuecht in frij-heijte, dij doz for keningen sprecke doarste, motte wij ijn tanckber ont-hâd bewarje: Mocht mijn rijmcke dear to meij-wirckje!

DUCO, eack DOCO MARTENA, soon fen TJEB-BE MARTENA in BAUCK CAMSTRA, for-ijenne, ijn him edele aef-komste, meij ljeafde njuenske frij-heijte, Friesche moed, trouwe in fjoerige minne to

kin-

kinsten in wittenschippen: Un ijen wird, hij wier ijen rjuecht Friesch edel-mân.

Unne Spaensche twinge-lândije, het hij him boppe miette for-tjiensteltijck macke njuencke Frieslân; al, het ijn him wier, die, al, het hij hie; ja him sellm wegge hij forre frijheijte ijn meij-witten, Gods-tjienste in steate-bestjoer: Nuw focht hij to lân; den to see; op in oar tijd weer brieck hij sijn holle, as lid fenne deputearre steaten, aef fenne lân-ried oene ijene kânt fenne *Maese*, meij to oer-lizzen, ho min hânnelje, het dwaen, aef litte most to sijn Friezlânz wol ijn dij duwckelige tijden. Boascke eerst meij SWOB BOTNIA, dear-neij meij TREIN UNEMA fen *Blije*, stdat hij ijn it jier 1605 de ålfde fenne flacht-moanne; in sijn stôf rest ijnne Gaeleij-ster tjercke to *Ljûauwerd*.

So won hij on-forgonckelijcke eere! Friezen! ijwig libje hij ijn uwz tanckbere huwgenis! Dit wier, dit die hij, hij uwz edele lânz-mân, DUCO MARTENA!

Ho wirddig, om wirddiger besongen to wirden, as mijn kinst-faem it die, iz dizze edele!

GREATE PIER, heal to on-rjuechte for in woast

 roo-

soover in frij-buwtter håden, wier ijn jin-deel sjen edele Friez, dij nearne op eagge in oarz neat to sijn wijt hie, az om sijn ljeaf fer-druwcke Friezlân fenne Saafene in Hollânze oer-heersking frij to krijen in to håden: Frijer, moed-foller Friez wier er naet, az PIER: Hij, dij sijn lân doz ljeaft, inokel dat lânz lock in frijheijte ijmme micke het, al sijn goed oon frijheijte to in aeffer sehinsl't; is on-mjetteljjck great in beppe it gemien op-tild: Dit die PIER; in soe de Friez him sijn lâf naet oer-winddig reckenje! De Friesche sjonger naet dij lâf op-heljo! So ont-friesche kin nin Friez jiette wezze!

PIER, wenjende to *Kimswerd* op HIEMSTRA-steate, wier muwlck bern edel-mân; mar on-sijcker is it, aef hij oonne DRECKERMAS, HIEMSTRAS, aef ijen oare staemme besibd wier: Soe it eack wezze kinne, dat hij om sijn ruwne in rjuechte frijheijts-ljeafde, dij him nimmen ont-sjean, neij nimmen freegjen die, meij sijn staemme-frjuenen oerre heap secke wier; in hier trog so ijn it tjuester set iz, het sijn aef-komste oon-giet? Dij frije, steege aerd koam him to minste op it fer-lies fen goed in wol-

fear-

foarte to steam; hij libbe az tjen-fâdig huws-mân to *Kimswerd*; hij, ijn waems lichim fooken greate finlé weine!

Stjn greate dieden ftint min bij al uwz Friesche histoarje-fchrieuwers; ick wijs mijn lezzers dear hinne.

Hij, befijnnende, dat Gelderlânz *forst* fo wol de Friesche frijheijte neckje woe, asze *Sax* in Hollân, teag neij *Sneits*, libbe in stoar dear, az tjen stil in for-getten borger, beklieijende in begâljende de stearrende frijheijte, trog him so mân-heftig fordeegene. Hij stoar 1520 in leijt eack to *Sneits*; man sonder dat in graef-fchruft stjn graef stert.

Hó min mijn fers op PIER hiette mei, romance, liet, aef jiette oarz, eat, dat wol naet folle fcheels kin; dear dogge de namme neat, aef-dogt, it is tjen Friesch, tjen-fâdig lôf-fers op him, doz mot it oommircken wirde.

SICKO SJAARDEMA, waems staemme nuw-al lang uwt-stoarn iz in waems stinze to *Frentjer* stoe, wier tjnne foarste helte fenne trettiende ieuw protesfaet oer uwz Friezlân twisfche it *Flie* inne *Lauwers*. Dit Friezlân wier stjn eijn maester in hiertrog

trog leckig; ftie onder eijn heeren trog keijfars jef-ten in dij heeren hiettene ijn dij tijd *potestaeten*. Hollâns graeven hienne al lang gobbere op it befit in fijner fen uwz lân; boppe al luwck WILLEMS herte dear rju neij.

Disse WILLEM, de twadde fen dij namme onder Hollâns graeven, foon fen FLORIS DE IV, woe eack, for-al font hij Roomscke kening wirdden wier, jearn heer oer Friezlân wezze in fijcke dear-to help bij uwz abten in presters, dij him meij al fijn gaud in oat-hietten neij SJAARDEMA fijoerdene: Mar hier recke fijn oon-fijck ford ijn ftreffen; inne Friefche edel-mân macke trog fijn heeg-hentig, wee-gerjend fchriemwen de kening, dij genw dear-op trogge west-Friezen, dear hij bij *Heegwâde* ijn it ijs foel, dea fleijn wirdde, befchamme. SJAAR-DEMA, dij him felm doz oer-won, dij fo great, frij in Friesch wier, for-tjiennet, dat min fijn trouwe lôf-fjonget, Friezen! O hie mijn fjong-faem it bet-ter in heeger dwaen kind!

Min fjogh hier bij, az min wol, neij WIN-SEMIUS, SCHARLENSIS, SCHOTANUS, FOEKE

SJOERDS

SJOERDS, *Historische Jaarboeken*, TE WATER, *Verbond der Edelen* in oare, dij ick folgge.

Nuw hab ick eack noag, muwlck wol to folle, feijn to in ijn-liedinge op mijn wirck, dat ick jiemme, mijn hoasche lezzers! so on-folmecke az it iz, so az al uwz minsche-wirck al tijd blieuwt, oon-bied. Ick hab, az Fries, uwt herte-gruwne songen. Nimme it den for ljeaf! Reckenje mij mijn mis-slaggen naet to heeg oon!

Hier in dear is fen mij in comma op in earstlinge pleats oerre holle sjoen in stean bleauwne for-al op de eerste bledden; eack ijn it bruwekma fenne lez-marcken binne inckele mis-setten ijn-sluwpt in ick mij oer-al naet lijck bleauwne; hoasche lezzers! sjogghe jiemme dij eack oerre holle in reckenje, dat jae ir naet binne!

Farre-wol! Wezze in blieuwe ijn Gods noede in hoede besełne!

*WAAXINS.* R. POSTHUMUS.

*De eerste fen Maeije*

*1824.*

# IJ N-H Â D.



Bled-sijde.

Oon de Rijn, neij Borger . . . . . . . 3.

Nij-jiers winscke oon Mijn-frouwe, A. fen Sijtzama . . . . . . . . . . . 8.

Oon P. Brouwer bij sijn fijftig-jierrige predicasje ijnne miente fen J. C. to Blije in Heegebeijntum . . . . . . . . . 11.

Blomke ijnne eere-krânze fen G. Japiks . 16.

Oon E. Wassenbergh, heeg-learraer to Frentjer . . . . . . . . . . . 23.

Psalme 29 . . . . . . . . . . . . 29.

It liet fen Israël, Jesaja 14 : 4—23 . . . 33.

It lôf-liet fen Mosis, Exodus 15: 1—19 in 21. . . . . . . . . . . . . 40.

Gods

Bled-fijde.


Gods greatme . . . . . . . . . . . . 48.

Wrâds wicksel . . . . . . . . . . . . 56.

Deugd it beste schild jinne laster . . . 62.

Bauck hemmema . . . . . . . . . . . 69.

Edo jongema . . . . . . . . . . . . 81.

Gemma fen burmania . . . . . . . . 82.

Duco martena . . . . . . . . . . . . 83.

Greate pier . . . . . . . . . . . . . 86.

Sicko sjaardema . . . . . . . . . . 96.

# OON

# DE RIJN,

IJN IT FOR-JIER FEN IT JIER 1820.



So rest den eijnling' 't grijmme Noarden
Fen heijl-fleag in fen twierre-wijn,
In rôll't de Rijn weer lanz' fijn boarden;
Ont-fleijn uwtt' wetter-boeij in pijnn'.
Sijn rin-wiet focht'get de' âde feamen,
In 't lân-folck, bortjende' oon fijn floed,
For-wolkomm't him meij 'n forjiers-groet',
Az great-forst fen Europes ftreamen,

 Dij

Dij fenn' heege' Alpen topp' dol-roan,
De ſtrânnen paet't, aef ſchoert de dijeken,
De wrâd for-dielt ijn keningrijcken,
De krijt' fen 't forst'ne rjuecht wijst oon.

Eack deagen rijck oon ljeacht in ſinne
Brocht ick faeck, oon dizze' igge t' eijn,
In waerm ſloeg mij mijn hert fen binne,
Bij 't libbens-lock fen God mij ſeijnn'.
In laepke gruwn, in lijtze wenning,
For-heege' in great trog ljeafde' in trouw',
Wier mij in mijne fromme frouw'
In eer-tuwn fenne rijckſte kening,
Az w'ijn 't ijen-fâdige priiel,
Aef onder 't rom fenn' ſtierre-tecken,
Fen God in hijmmel mochten ſprecke
In tanckje for 't beſchied'ne diel.

In nuw — ick kin mijn hierren telle,
Mar wae, wae telt mijn triennen-tol?
De Rijn rint, gauwer neij ſijn welle,
For ick de ſlag for-jitte wol,

Dij de' oarde reijs' mijn herts-bejearen,
Mijn kroan' fenn' holle fallen die.
'k For-trouwe ſteez op Gods goe rie,
In ſil ſo lang ick libje', o Heere!
Mij ſterckje' ijn jon feste trouw',
Dij nummer pleag't uwt lust to pleagjen:
Mar dogge' it falt mij ſwier to dreagjen,
Dij ſwiere lest fen duwbb'le rouw'.

To Katwijck, dear jon rin wirt britſen,
IJ, Rijn! jon wetter, jiette' ijnn' ſee,
Dear leijt meij 't tôrre ſân beditſen,
Mijn wirddig aeffer oonne dea.
'k Wol triennen meij jon wetter mingje;
Belestgje' ij meij dij ſâte floed;
De rouw-foll' ſjonger het nin moed,
Dij triennen op it græf to plingje
Fenn' geade, dij 'k nea noag beweijn.
O âde Rijn! bring, op mijn beade,
Fier neij de rest-pleats fen mijn deade
De herte-tolcke, dij 'k her ſeijn.

Groetje' ij eack 't bern, waems lijck de gruwne
'Al ijn her schertte' oat-finzen hie,
Eer' jae dij mij 't lijts lijck hie juwne,
For 't libbens-ljeacht her eag to die.
Ick noam mijn berntje weer uwtte' ijerde,
So ijer de placht' fen mem wier uwt,
Laeij ijnne greate kist' deads buwt,
Oonne tate, dij 't bern moast fiede,
Dat nummer lauwgjen wier fen dwaen:
Ick tocht, ijen huwz mot beijde tjienje:
Ick schied naet, het God wee for-ijenje;
In fleat ijnne' urn' dat duwbb'le pân.

Neam hij dizze' ijerde hijmmel-fillig,
Wae steez-oon mocht op rosen gean:
Ick bin to nin oerbeck-tred willig
Op mijn aef-leijnne libbens-bean.
Ick reokenje' elcke deij iz binnen,
Trog-floave moeijte'-in triennen-fol.
God tanck, mij draeijden' oerre holl'
Al meer den fijf in trijttig finnen!

De tijd hâdt az dizz' berg-ſtream feart.
Druwck ſeaft, mijn deaden, ij græf-ſtiente!
In deckje' ijn 't kirt eack mijn kâd biente
Bij 't jinge' oer-ſjiet in mij to heart.

*De fjouwer in tweijntigſte*
*fenne Gerz-moanne*
*1822.*

*For-frieſche neij it Hollânz fen* E. A. BÖRGER:
*Uwtte Muſen-almanak fen 1820.*

---

OONNE HEEG- WOL-BERNNE FROUWE

MIJN FROUWE

A. FEN HARINXMA TO SLEAT,

BERN

FEN SIJTZAMA,

WIRT IJEN LOCK-SILLIG NIJ-JIER WINSCHE, FEN

HER TJIENNER IN OP-RJUECHTE FRJUENE,

R. POSTHUMUS.



Ho red ont-rinne' uwz, jierren, tijd in ſtuwne,
Fen God, to libbens-freugde' oppe' ijerde' uwz juwne!
Het dogt de wet, wier wij binne' oon for-buwne,
Uwz tel ford-geane!
Nin wolcke ſljuegt opp' wjuwcke fenne wijnnen,
So ring' forbij: Nin ſinne'-aef moanne-ſchijnnen,
Dwaen' 't tjuester op uwz wrâd, ſo red for-dwijnnen:
Azz' ſtuwnen ſleane.

De

De tijd rint redder, az uwz tinsſen hinne:
Ja, ijn ſijn rin, ſil hij it al oer-winne.
Ho fest eat ſtiet; ho kreſtig ſterck wij binne;
Neat kin him keere.
Nin ijen kin hier, ijn 't ſelle wezzen blieuwe:
Wirt de' ijen dol-druwcke' in oar ſil weer op-klieuwe:
Nuw ſill' wij 't ſwiet in den weer 't bitter prieuwe,
Neij wrâds meneare.
't Neij-tinsſen bleat fen uwz for-lijnne jierren
Blieuwt oer: Al 't oar, ho lustig wij hier tierren;
Ho blier glim-laeijtſende' eack uwz deagen wierren;
Iz ſchaed in dreame.
Mar nee! neij't wij de deugd hier kerden, tjiennen;
Aef mis-diede' op uwz paed to gidze hiennen,
Wirde' uwz to diele' aef ſilligheijte' aef triennen,
Buwtt' rânne' aef ſeame.
Hâd' wij uwz fest, oon God, uwz ljeave Heare,
Den ſchinst de Godstjienste' uwz 't jing' wij bejeare:
Neat kin uwz lette, nimmen uwz het dearre,
Opp' weij trogg' wrâde.
Flean ford den tijd! opp' wjuwcken fenne twierren:
Wez gauwer ijn jon ſlecht, az ſinne' in ſtierren!

De wrâd teer om! De tijd nim al uwz jierren!
Wij fill' 't wol hâde.
God oon wrâds roer', fil uwz den nea for-litte:
Sijn frjuenen fill' fen 't tijds-fordear neat witte:
Hij kin, hij fil, fijn ljeavers, naet for-jitte;
Dij nea for-oaret.
God wol jo, fteez de weij fen deugd lânz ftjoere!
Hij lauwgje jo, meij feijning, dij hâdt doere!
Smeijts, meij jon bern, dat lock, elck libbens-oere,
Dat nummer goaret!
Nim hoasch, dit fers oon, jo fen him to feijnne,
Meij'n tanckber, tanckber herte jo to-eijnne,
Fen him, waem jon wol-dieden, ho 't meij weijnne,
IJn 't hert blieuw' fchreauwne!
Uwz frjuenfchip wit fen klomjen, nogg' for-kâdjen!
O jae win oon! Blieuw fijcker for 't for-âdjen!
Lit uwz, de' oer-fill'ge frjuenfchip onder-hâdje,
Waems fwiet wij preauw'ne!

RJUECHT IN SLJUECHT, AZ DIJ FEN BOALSERT.

*Oppe eerfte fenne Louw-moanne 1822.*

OON MIJN

# OP-RJUECHTE IN WIRDDE FRJUENE, DE EER-WIRDDIGE IN TROG-WITTENE HEER

# P. BROUWER, Pz.

DA HIJ SIJN FIJFTIG-JIERRIGE PREDICASJE
DIE, IJNNE MIENTE FEN J. C.

TO

BLIJE IN HEEGEBEIJNTUM.

---

Uwz ljeave frjuenſchip det mij ſjongen;
Op dizze deij fol lock in freugd'.
To, to mijn ſjong-faems Frieſche tonge!
Sjong for mijn frjuen'! Sjong for de deugd'!
Mijn hert tilt op, ijn ſwiete wille,
Mijn ijn-borste' iz fol-nuwgge' in blij:
Neat kin mijn herte-luwd nuw ſtille:
Iz 't rjuecht in ſljuecht? For-jouw it mij!

Lock;

Lock, duwbbel lock meij dizze ſtuwne!
Lock jiette reijs', meij'e fijftig jier,
Fenne' ijn-goe God; mijn frjuen'! jo juwne,
To Christ'nen tjienſte, bloeij in tier!
O meij het goed, het God jo ſeijnne,
Salm oer-rom-miettig ijn dit reck!
O ja ſij binne' oer-dauwge', oer-reijnne
Meij hijmmel-ſwiet-wiet! IJn dit ſeck
Jons libbens ljuechtte wol-fearts-ſinne,
Meij laeijtſende' eag, jo folle foar,
Op 't paed, dat roan lanz roſen hinne!
O tanck hab God! dij j' ijn dit ſpoar,
Lanz liede woe: Dij jo bewâde
Forr' tosck fenn' nijd in on-ferſtân;
't For-oardel ijnne teamm' woe hâde;
Jo warre for ſijn tuwt in tânn'.
In ruwne geast, in from meij-witten,
Wiern' ſteez jon harnasck, ſchild in eer':
Jon gidze' ijn leere, dwaen in litten,
Wier Jeſus, mar nin minſche leer.
Jae joe jo ljeacht ijn tjuesternisſe;
IJn on-waer, moed in treast in kreſt.

Waem

Waem kin meij her, 't rjuecht paed ea misse;
Meij her, dij mijldde hijmmel-jeft'?
IJ binn' steez jon eijn weij lanz ginzen,
IJn 't bot for-oardels nijd'ge spijt:
In frij ijn 't sijckjen, ljeauwen, tinssen,
Bleauw ford-gean, steez jon heerlijck wijt:
O hijmmelsch wijt, de minsch' so wirddig!
In Christ'nen jiette folle meer!
O locks-lock, wae hier ijn fol-hirddig,
Dogt neij de wille fen uwz Heer'!
It ljeacht, mijn frjuen'! sil 't al oer-winne!
Ho folle wôn 't al ijn jon tijd!
't Ljeacht sjiet oer-al sijn striellen hinne!
O tins, so gruwnig in so blijd!
Nee sock sied az jon hân uwt-siedde,
Mijn frjuen'! dat kin naet gean to loar!
It waegs't, it rijpp't trog 't sinne-brieden!
Het de' ijene sieddet, mjeant in oar.
Fer ford, de minschen for to ljuechtjen!
God stea jo bij, ijnne' âde deij!
Hij wol, jon libbens-paed ford sljuechtje!
Drieuw sjochtme' in jin-spoed fen jon weij!

God

God fchins jo dos, in lockige' âde!
Jon geast- in lichims-kreft blieuw fest!
Jon lijck gong let, ijn 't græf to måde;
Az ij neij huwz geane' ijnne rest!
Den mogge' ij stees-oon heeger klieuwe,
Un wit, ijn deugd, ijn filligheijt'!
't Fol-mecke hijmmel-lock dear prieuwe,
Wier leck in breck to heate leijt!
Den drieuwe' ij op wiffe' Ing'len wjuwcken,
Fen wråd to wråd, fen stier to stier!
Ho fchille' ij den, jon holle' op-luwcke!
Gods wirck befchoagje heijn in fier!
Dear heersck't nin moeijte, strijd in pijnne!
Dear falt nin trien! Dear iz nin nead!
It tjuest're kin nin pleats, dear fijnne!
Dear rint nin tijd! Dear steart de dead!

*E ij n.*

O hie ick GIJSBERTS geast in tonge,
'k Hie bet op-helle, bet op-ſongen!
Mar dat ick 't meij ſijn wirdden ſiz:
» Nuw 't iz ſo 't iz;
» Ljeauw dit dogg' wis!
» Mijn broer! Mijn frjuen'!
» Dat 't jo wirt juwn',
» Uwtt' herte-gruwn';
Fen jon op-rjuechte' in tanckb're frjuen'!

*De fijf in tweijntigſte fenne Risp-moanne 1822.*

IJEN

# IJEN BLOMKE

## IJNNE EERE-KRÂNZE, GEAR-FRISSELE OMME HOLLE FENNE GREATE FRIESCHE SJONGER

# GIJSBERT JAPIKS,

BIJ IT OP-RJUECHTJEN FEN SIJN BOARSTBIJLD, IJNNE SINT MARTENS TJERCKE TO BOALSERT:

DE SÂNDE FENNE HEA-MOANNE 1823.



'T Iz freugde-deij!
Weij, ſorgen weij!
Litt' w' uwz for-huwgje,
De freugd' betjuwgje,
Dij wennet ijn 't rjuecht-aerde bernne-hert,
Az oon ljeave' âders eer' bewijz'ge wirt!

Friesch'.

Friesch' freugde-deij
Drieuwt forgen wey!
Det uwz wol-tierjen,
IJn wille blierjen,
Dij 't rjuechte' in fljuechte Friez'ne hert fol-nuwgg't,
Azz' Friez for Friefche wit in kinst him buwgg't!

Wez wolkom, hill'ge deij! op Friezlânz gruwn'!
Wae Friez iz, fil jo duwbbel wolkom hiette;
Nuw ijn dizze' oere', op dizze fill'ge ftuwn',
Uwz kleare' ijn-fwiete blijheijt' komt tó miette.
God tanck! ick fjogh, ijn Friezlân, Friezlân weer.
O! ick meij eack dit blier deij-ljeacht oen-fchoagje,
In ijn dizz' tjercke', ijn-fierne meij dit heer,
Op Friezlânz âter eere-fjoer dwaen loagjen.
Oer-eijn mijn fjong-faem! To, lit nuw jon luwd
IJn 't inck'le blijde' op-teijnne fjongen heare!
Jiet 't jinge'ij fiele' ijn freugde-fersfen uwt,
Da Boalferts pearl', da Friezlânz gloarre' in eere
IJn moarmer rijs't in preallet for uwz eag!
IJ tanckb're Sted! woen' fijn for-tjienften leanje;
In GIJSBERTS geast, fijn kinst-geast wolcken-heag,

Ja Friezlânz glânz' meij ijn dit bijld him teanje.
For-metten dwaen! dat ick mij onder-wijn
Fen 't nachtegealtjes lôf hier op to ʃjongen:
Mar Friez'ne ginst' ftirt moed in kreften ijn;
In GIJSBERTS eer' drieuwt 't ijn-borst' ʃjoert mijn
tonge.

O koe ick nuw, az ij, O Friezene' earn!
De wolcken trog, ijn 't ʃinne-ljeacht op-ʃleane!
Den die mijn ʃang elcks ear in hert ijn-gean:
Dat ij, ijn Frieʃche rijm, boppe' alle ʃteane.
Jon gloarje, Friezlân! laeij begriemd ijn 't ʃtôf;
IJ ʃalme' ijnn' ʃmôr'ge klaeij in jerre ʃtoppe:
Mar bij uwz raeijen to jons GIJSBERTS lôf,
Ljuecht op jon glânz', helje' ij weer holle boppe.
Ja, VONDEL, HOOFT binn' Hollânz puwck in eer':
IJen ijv'ge roem' ʃil op her nammen ʃizze.
Mar jiette wier in die uwz GIJSBERT meer,
IJn Frieʃche kinst in gloarret boppe dizze.
't Iz nacht; natuwres twange pronck' for-dwuwn';
Wij kinne' uwz ijn her wond'ren naet for-meijtʃe:
De ʃinne koam, het her her pronck' weer-jawn',
Wier ʃinne-ʃtriel her ʃchilderij' kin reijtʃe.

Eack

Eack-Friez'ne rijm-kinst laeij ijn 't tjuester dol:
Uwz ſpraeck' wier neat, az ijen to-tijzze kleauwne,
Ruwg, on-beſchave, leck-in brecken-fol:
Mar GIJSBERT het-ſe' ont-wuwn'; dij nacht for-dreauwne,
Azz' ſinne wolcke' in tjuester for him drieuwt.
O Friezen! ſjoggh' him ſiljen, wijnjen, wânjen.
Loijtſ' het ſijn-gonne ſied-heap dear oer-blieuwt!
Litt' to ſijn eer' ſteez 't rijck tanck-aeſſer brânje!
O! hij ſtâl-forme' uwz tael': In azze daeij-
In klijnne-klont' koe hij her trieuwe' in knetje.
Nuw geane' uwz ſpraecke' in Phoebus oonne raeij,
Da jae malekoarm': ſo blier ijnne' earmen ſetje.
Ho lodder-laeijtſend ſtiet ſijn kinst-faem dear!
Ho lott're-ſchien', eer-wirddig ijn her wezzen!
O! Wij for-ſtomje' in nimme' uwz hânnen gear,
Hear' wij heeg-ſleande geast! jon ferſfen lezzen.
Den ſuchtje' in ſchrieme wij meij RBONTS oon ſtrân:
Den ſchildert hij uwz 't ſillig boasck-for-noeijen,
Az ſchienne ljeafde meij her rjuechter-hân
Twae herten ſluwt ijn minnes ſefte boeijen:
Nuw kijcke' ij weer, ijn libben bijld for 't eag,
It minne-bortjen, 't dert'ne ljeafde-tjoeijen:

 Ho

Ho 't wjueckte wicht, de blijdschip in de pleag
Fen feijnt in faem, him wart ijn 't sjietten, stjoeijen.
Natuwre salme liende jo her pin,
Om her puwck-mooij uwz op 't pampier to mieljen.
Ho tilt uwz hert om heeg, meij fiel in fin,
Az wij jo hier, azz' finne-glânz', sjoggh' strieljen!
Wij heare 't luwd fen fuwggel in fen djier,
Az wij jon lier' heare' ijn jon hânnien klinckjen;
Beschoagje, fenne holle fenne wier,
It hôl fee-wiet in schijppen rijsjen, finckjen.
Sjonge'ij fen JONGSTÂL? Lijcke' az jae her hoarz',
Kinne' ij jon tonge' in twinge' in struijs her teamje:
For-spreckt m'uwz taele' in Friesche kinst! Neat oarz,
Az dit oer-goune fers, woll' wij den neamje.
O tael', so rijck, so kreftig in ijn klang'
So swiet, 'k for-jit jo nea, so lang ick amje!
Mijn schiere memme-tael', blieuw, blieuw so lang,
Az finne' in moanne' oonn' hijmmel-boagen flamje!
Den sjongt hij weer fen Gods-tjienste' in fen God,
Neij eijn menear', trog DAVID neij to folgjen:
In miellet uwz de deugd az 't silligst' lot;
In ho mis-died' her frjuenne-hert trog-dolgje.

Hier ſteeg'ret hij, meij majeſteijte' in kreft,
Lânz 't ſchoarre paed, fen him allinne mecke;
In trog ſijn kinst, ſo wis, ſo ljeap, ſo heft
Wit hij, het him eack jin-ſtiet, to for-brecken.
Rijs heeger op, mijn ſang! it jilt de deugd.
De blancke Christ'ne deugd, ſchien buwtte' in binne,
Wier GIJSBERTS lust in kroane' in hijmmel-freugd':
Ho bleackt ſijn hert ijn fjoer'ge Gods-tjienst-minne!
Sijn geast iz rjuecht in ſljuecht in klear; boppe'al,
IJen ljeaſde-frjuen' njuenck' God in njuencke minſchen:
IJerds-ſijnne fenne presterlijcke gâll'
So bitter: Inck'le frijheijt' lied't ſijn tinsſen.
Lijts bij him ſelm, mar ijn Gods eagen great,
Giet GIJSBERT 't rjuechte paed, neij JESUS leere:
In lijcke' ijen ijck ijn ſwiere ſtoarmen ſteat;
Koe neat him lette, nimmen him beſeere.
O ſnie-wijt hert! O ſulver-ſchien gemoed!
O dij ſo heeg ijn kinst, ijn deugd koe klieuwe!
Lock Boalſert! Friezlân! meij dit djoere goed.
Hij mot, hij ſil uwz wirdde ſjonger blieuwe!
Him neij ijn 't ſpoar', dat hij uwz jiette' oon-wijs't!
Him neij ijn 't âde, ruwne' ijn Frieſche' ijen-ſâde!

Him neij ijn deugd, dij hij uwz jiette' oon-prijs't!
Him neij ijn ljeafd' for Friezlân, jonge' in âde!
Loijtfe' ij op uwz, loijtfe' ij jiette' op uwz lân?
IJ fijnn' jon Friezen de' âde namme wirddig:
Fen 't Fries'ne fin iz joed in orckel-pân:
Jòn deugd, jon wirck meijtfe' uwz hier ijn fol-hirddig!
Dat rijm-wirck fester, az diss' moarmer-ftien,
De tijds-gnauw-tânn' fil 't moarmer eijnling' fcheijnne,
It heal for-bijtte' in fallen dwaen uwt ijen;
Het jo deads tuwt in tosck al-tijd ont-teijnne.
Het God eack uwz ljeaf lân in uwz to-tinsf't;
't Mot al dogge' ijens hier eijnje' in fest for-dearre;
Jon namme, GIJSBERT! wittenfchip in kinst,
'k For-fiz dit, fill' meij 'e leste Friez eerst ftearre.
O lânz-ljue! 'k mocht mijn hert'ne-winsck fol-dwaen:
Het fielt mijn fiel ijen fwiete' ijn-fwiete wille!
Az Fries, mijn fjonger lôf in eere jaen:
Doz ijn fijn roem' mijn herts-bejearten ftille. —
Tôr wier it blomke, meer az heal for-stoarn,
Dat ick ijn 's rijmmers eere-krânz' mocht fuwgje:
Mar GIJSBERT! Friezen! nimme' it ginst-fol oon!
't Wier hert'ne-jeft': Lit jiemme dit for-nuwgje! —

OONNE

# WOL-EDELE HEEG-LEERDE HEERE

# E. WASSENBERGH,

HEEG-LEARRAER TO FRENTJER, DIJ FRIEZLÂN LJEAFT, DE FRIESCHE TAELE KIN, HEEG-ACHTET IN FOLLE DIEN HET, OM HER TO DWAEN OP-LIBJEN, KINNEN IN BLOEIJEN.

Het blinck't de krânz' fen fijftig jierren
Oon wittenſchip in kinſten eijnn',
Ruwn-om jon holle' in wijtte hierren!
Ho heeg habb' jae jon roeme' op-teijnn'!
Het eijnje ſil, wae ſtearre motte;
De frjuen' fen 't mooije njueggen-tol
Kin tijd om-ſtiette, nogge' uwt-wrotte:
De dead het him naet op ſijn roll'.
Doz ſille' ij eack ijnn' huwgnis bloeije

Fen Friez in oare, O Friezlâns foan!
Dij Friezlân, wae 't eack huijnje' in knoeije,
For-deeg'net, eeret oon in oon.
IJ kinne Greek- in Romers-rijmmen:
Her kinst-wirck habbe' ij wol befet:
Meij 't ljeacht, dat op-koam oon her kijmmen,
Steez oare for-ljuechtte' ijer in let.
Mar folle fwietter iz 't mij jiette,
Dat ij uwz âde taele' in kinst
Naet, om dit uwt-lânz mooij, for-fliette:
Mar her op-nimme' ijn ljeafde' in ginst'.
IJ habb' hier 't eerst weer 't ljeacht op-ftitfen;
Dij GIJSBERT O fo heeg wirddear't!
In 't ijz fo fterck in tjock hier britfen:
Oer-wirddig wirck! Jon haed-bejeart'!
O doz mott' Friezen 't Friesch op-fierje!
Op-rjuechte Friez! den fil 't wol gean!
Doz woll' w'ijn ljeafd' for Friezlân tierje!
Sijn eere ftijpje' in for her ftean!
Lijcke' az ijen beam, dij fteez-oon grienet,
In frucht in fchaed jouwt, ftânne' ij dear
Fest ijn Gods ginst', dij lang jo lienet,

t' Uwz heege fchoalles tjienfte' in eer'.
Och eeren heeg! Mar nuw for-fchoppe,
For-griemd in weij-traeppe' ijnne gruwn'!
» O fchoalle' oer-eijn! fill' wij fteez roppe;
» Wird' Friezlân de' âde kroan' weer-juwn'!
O hijmmel wol dizz' winfchen hearre,
Dij to jon troan' klieuwe' uwt uwz hert!
Lit WASSENBERGH nin jin-fpoed dearre,
To dat hij Ing'len-fillig wirt!

*De achtfte fenne Wijn-moanne*
*1823.*

# RIJMMEN

FEN IJEN

# GODS-TJIENSTIGE AERD.

# DE NJUEGGEN-IN TWEIJNTIGSTE

# PSALME:

IJEN PSALME DAVIDS.

I.

To nuw, heege Prester-schear!
Helje' op de' oerste Heer'ne eer'!
Lit him lôf in prijze' ont-fean!
Dog de' Aef-goden scham-rea stean!
Wol, ijn 't wijt klaeijd neij sijn wille,
To him holle' in hân op-tille!
Wol nuw luwd sijn kreft uwt-roppe,
Dij it al fier giet to boppe!

II.

II.

't Luwd fen God, uwz greate Heer'
Dreun't oer 't wetter uwz ijn 't ear.
Sijn swier tonger-luwd dat bromm't,
Raest in beert, dat 't al for-stomm't.
Oer dat romme' in wijd see-becken,
Rijdt God meij sijn weijn; sijn sprecken
Wint jiette' ijn luwd-rostigheijte,
In ijn sjoer'ge majesteijte.

III.

Ceders falle' ijn gruwn' for him;
Libans ceders breckt sijn stimm';
Trog sijn luwd schoerd uwtte gruwn',
Ljeapje jae as 't keal ijn 't rawn.
Liban, Sijrjon schodj' her hollen
For him; donsje' az wijlde bollen.
Âde bergen, feste walden
Jae kinn' 't, jin uwz God, naet hâlde.

IV.

'a Heeren frealcke tonger-luwd
Spried't fjoer, east, west, noard in fuwd.
't Wijldernis dat schrick't in schrill't
For Gods luwd: In Kades trill't.
Wijlde djieren dutje' in dodje
Eangst-fol, all' her ljea dij schodje.
Reeën bang in blea for-smijtte
't Jong, dat jae fen schrick for-jijtte.

V.

Trog Gods luwd wird' wâden bleat:
Al her mooij giet heel to neat'.
Mar fizz' wij uwt tanckberheijt',
IJn fijn huwz: O Majesteijt'!
God bestjoert dij wetter-gjealpen;
W'ol uwz doz meij feijnne' oer-stjealpe.
God fil steez az kening fitte.
Dit mot alle wrâde witte!

VI.

## VI.

**Jouw o Heer'! jon Israel kreft!**
**Schins uwz free, dij mijlde jeft'!**
**Dat jon ljeafd' njuencke' uwz nea eijnn't,**
**In uwz tier in Wol-feart feijnn't!**

---

IT

## IT LIET FEN ISRAËL, OPPE FAL FEN BABELS KENING.

JESAJA 14: 4—23.



*Den ſjonge ij dit liet op Babels kening:*

I.

4. Ho! iz de folcken-drieuwer dea?
Dij nummer ſed wier fen it quea?
In elck benoam eer', goed in wezzen?

II.

Noam God de ſtæf fenn' wjeald'ge mân?
5. De twang-ſtoack uwt 't godleaz' berns hân?
Het hij her buwcke' ijn gruwze', az glezzen?

 III.

III.

Dij folck bij folck ijn toarn' het ſleijn,
6. For-folgge' in pleagge ſonder eijn,
Leijt hij del, dij nin minſche ſperre!

IV.

IJnn' rest, dea-ſtil is nuw all' wrâd.
7. Jae huijllet, ſjongt, blier, tuwzen-fâd:
» To ninter ſtuwn' kinst' mij meer derre!

V.

De dennen ſalm for-huwgge' om dij,
8. In Libans ceders ſisz' hert-blij:
» Nin bijll' het neij dijn dead uwz recke!

VI.

Dijn ijn-komst ſet de tjuest're hol
9. IJn op-roer, 't ſljuegt al hol oer bol:
Sijn geasten wirde' uwtt' ſliep op-wecke.

VII.

VII.

Eack de' âde heersck-ljue, kreſtig great,
9. Geane', op-ſtien fen her ſtoel fen ſteat,
Meij alle keen'gen, dij to miette.

VIII.

Nuw ſizze-ſe', elck ſijn ber, jin dij:
10. » Ha! nuw biste' eack to neate', az wij!
» Hier meij' wij dij uwz lijcke hiette!

IX.

» Hier ſwijt dijn luwtt'; dijn glânze' iz gled
11. » For-tjuest're; wiermen binn' dijn bed;
» Meij maeijtzen wirtſtu nuw beſtoppe!

X.

» O moarn-ſtier! Soan fen moarn-ſtuwn'-rea!
12. » Dij folck neij folck for-dijlgge'; O wrea!
» Ho biste' uwt 't ſwirck ijn 't ſtôf dol ſchoppe!

XI.

» Tochtst' naet? Ick ſil neij 'e hijmmel fléan'!
13. » Mijn troan' ſier boppe ſtierren ſtean!
» Opp' Goden-berg, ijn 't noard ſil 'k ſitte!

XII.

» 't Iz wis, dat 'k boppe wolcken klieuw!
14. » Dat 'k him lijck wird ijn 't rijcks-bedrieuw,
» Sil de' aller-heegſte God gauw witte!

XIII.

» Ja, ijnne hol bistu dol ſtaet!
15. » Het 'z nuw dijn pochjen, ſnorckjen? Naet,
» Un 't djiepſte fenne djieppe' aeſ-gruwne!

XIV.

» Wae dij for-bij giet, blieuwt ſtil ſtean,
16. » Meij oon-dacht, neij dijn lijck to ſjean:
» Leijt dear dij mân, meij wuwne' oon wuwne!

XV.

» Dij de' ijerde brochtte' ijnn' wer in roer't
16. » For waem, az hij her foer oon-ploerr',
» All' wrâds great' keningrijcken rieden!

XVI.

» Hij, dij de wrâd to 'n woastenij
17. » Het mecke, ſtedden ſljuechtte': O fijt
» Sijn finz'ne nea neij huwz die lieden!

XVII.

» De folcken-keen'gen alle-gearr'
18. » Dij lizze dear, meij glânz', meij eer'
» Un âders græf, disze' eere wirddig.

XVIII.

» Mar du, neat-wirdd', for-wijll'ge leat'
19. » Fijnst' nearne' in græf; in neacken, bleat
» Nin, om dij to bedobjen, firddig!

XIX.

» Fuwll', ſcheijnne lijcken lizz' ruwn-om
19. » Dijn lijck, dat meij it ſmêr'gſte ſchom,
» To-träeppe; wirt ijnn' ſtien-kuwll' ſmijtten.

XX.

» Nee, nummer komſte' ijnne' eijn graef-kuwll',
20. » Wier de' oare keen'gen lizze' oen-ſchuwll';
» Fen 't fuwggelte' in wijld djier wirtſte' ijtten!

XXI.

» Dearſtu for-woast'ge heste' eijn lân:
20. » Dijn folck for-moardde meij dijn hân!
» Nee, 't boas ſied wirt nea, nea meer neamme!

XXII.

To, meijts', ſteeke' all' ſijn bern dogg' dea,
21. Omme' âders gruwle' in diene ſchea!
Litt', litt' her bloed, meij gjealpen, ſtreame!

XXIII.

XXIII.

Dat nin ſøn her weer holle' op-ſteck't
21. In de' ijerde traeppet oppe neck'!
'Wrâds ſtedden weer blij grienje', ont-luwekje!

XXIV.

» Ja ick, doz ſeijt d' Heer' Zebaöth,
22. » Ik de'oerſte' in aller Heer'ne God
» Sil Babels haed in rijck to-buwckje!

XXV.

» Sijn namme ſeij, wrieuw ick ſchien uwt,
22. » Meij 't jinge' der-bleauw! Stiet ijn deads tuwt
» Sijn bern in berns-bern, ſeijt de Heere!

XXVI.

» In ijehel-baergs-huwz wirtſte wis!
23. » In wetter-poele' in wijldernis!
Doz ſeijt uwz Heer', fol kreft in eere! —

# IT LIET FEN
# MOSIS:
## AZ GOD DE ISRAËLITEN BEHÂDEN, TROGGE REIJD-SEE, LAET HIE; IN PHARAÖ MEIJ SIJN FOLCK DEAR IJN FORDRINST WIER.

EXODUS 15: 1—19 in 21.

*Da ſongen* MOSIS *in de bern Israëls de Heere dit liet in ſpriecken ſizzende:*

I.

'k Wol nuw de Heer', mijn krefts-oorſpronge,
Uwtt' herte-gruwne' in lôf-lied ſjonge!
1. Uwz Heer', waems troan' boppe'alle troanen ſtiet!
Dij hijnzer, ruwtter ijnne ſee dol-ſmiet!

II.

II.

'k Sjong hert-blij tanck op tanck in eere
Mijn locks-well', de' ijn-goe ljeave Heere!
2. Mijn God iz 't, to waems roem' mijn lôf-sjong klinck't,
Mijn âders God, dij feijnne' op feijnne' uwz fchinckt.

III.

Uwz Heer', dij fteez oer-wint ijn 't fjuechtjen,
Woe Isr'els fcheel-placht' lijck befljuechtje!
3. Jehova iz fijn namme; wonder great,
Fest az ijen rots', wit hij fen fchrickjen neat!

IV.

Great' phar'os weijn in ruwtter-fchearen
Stirtt' hij ijn fee, ijn her for-dearren!
4. Uwtte' all' fijn haed-ljue, koam de ker in blomm',
IJnn' reijd-fees djiepte fen him dol-ftaet, om!

## V.

Trogg' heege' in hôlle wetter-weagen
5. (He blier O Iſ'rel! wij 't oon-ſeagen!)
Bediſſen, ploffen jae em leeg, az ſtien,
Hâne' oef-gruwn', 't wetter bruwzze' oer her ijnijen!

## VI.

Jon rjuechter-hânne' is oon dizz', ſtrânnen
6. O Heer'! for-heerlijcke' ijn her ſchânne.
Jon rjuechter-hânne' uwz fijnne' earme brieck,
Dij hij uwz, hiet op uwz dead, uwt-ſtieck.

## VII.

Heer'! trog jons krefte oer-heege heegtme
Habbe' ij her hompps' ijnn' leegſte leegtme!
7. Jae binne', az 't druwge ſtrie trog 't blix'me fjoer,
For-baernd, for-terd ijn her oer-hiett' ſtrafs-per'!

VIII.

De ſee môst for jan amme' op-driuwe!
8. Op-heappe', az moerr'-wirok ſest ſtean blieuwe!
Az bergen, ſtijcken weagen rjucht oer-sijn!
De ſee wier lân! Uen paed for minſche' in weijn!

IX.

Uwz fijnne ſeij: »'k Sil her neij-rinne!
9. ». Un-belje' in folle buwtje' in winne!
» Ick luwck mijn ſwird, dat 'k her ijn 't herteſteck!
» Dez dweet ick ijn her bloed mijn gleaune wreck!

X.

Uwz God het trogge wijn, ſijn amme,
10. Heeg-moed'ge' ijn hert'ne-tins beſchamme!
Fen 't wetter oer-ſtjealpt, ſoncken jae az lead,
In gienne' ijn 't woaste' ont-teamme wiet to neat!

XI.

Het Aeſ-god ſoe O Heer'! jo lijckje?
Fier motte ſe' alle for jo wijckje!
11. Wae iz ſo heeg ijn wonder, majesteijt',
Az ij, ont-ſjochber in fol heerlijckheijt'?

XII.

Jon rjuechter-hân t' uwz holpe' uwt-ſtitſen
Het uwz de wread' deads tuwt uwt-litſen!
12. Mar her, uwz oppe haeken, het de' aef-gruwn'
Un-ſlocke' in az ijen leck're bout for-ſluwn'!

XIII.

God! ij fil 't folck, trog jon wol-dieden
Frij, ſeft it blier lock-paed lânz liede!
13. U ſiere' it wis, trog ljeafde' in ſterckme beijd'
Neij 't ljeafſlijck wenje fen jon heijligheijt'!

XIV.

Azze' oare folcken dit nuw heare;
14. Az 't Can'ans borgers klinck't ijnne' earen;
Ho dodje jae for-ſleijn! Ho trill't her hert!
Dear it ſen ſchrick op ſchrick to-knijppe wirt!

XV.

O ho ſille' Edoms forsten ſchrickje!
15. Rijd-bosckjend Moabs ſjuechters blickje!
Jae, dij ſijn Can'an wenje, buwtte rie,
Beſauwje' in raenne', az forre ſin-ſtriel ſnie!

XVI.

Dat jae fenn' near' deads-eangst' for-geane!
16. For jon ſtercke' earme' az rotſen ſteane,
t' Wijlst dat jon folck O Heer'! trog 't woaste tjocht,
To dat 't jo heijlig folck ſijn wen-pleats ſjocht!

## XVII.

Dat bringe' ij t' honck, it ſil naet misſe,
In oppe berg fen jon erv'nisſe
17. Plantje' ij 't del Heer'! Un jon mooij wenning-lân,
Un 't heijligdom, God! mecke fen jon hân! —

## XVIII.

IJ ſille' ijn ijvigheijt' rejearje!
In jon ljeaf Isr'el ſleez bewearje!
18. Heere'! ijvig ſâlet jon kreſt-foll'. wrâd-ſâddij!
Tanck-ſanckje God O Isr'el! wez geast-blij!

## XIX.

O! Phar'o, meij ſijn ruwtters, weijnnen
In hijnsters, ijnne reijd-ſee teijnne,
Habbe' ij uwz Heer'! ijn 't gear-dreauwn' ſee-wiet
daet!
In uwz, midz trogge ſee, 't druwg paed lânz laet!

*It jin-gesſjong fen* MIRJAM.

XX.

*Da andwirdde* MIRJAM *her doz:*

21. Sjong' 'e Heer', waems troan' boppe' alle troanen ſtiet,

Dij hijnzer, ruwtter, ijnne ſee dol-ſmiet!

GODS

## GODS GREATME

## IJN IT GREATE IN IJN IT LIJTZE.

O God! waem all' jon wircken eerje;
Waems wezzen nimmen kin for-klearje;
Het binne' ij great, boppe' alle great!
Wae kin jo fetje? wae begrijpje?
Litt' minfche' in Ingel 't fin mar flijpje!
Her wit, her tinsfen iz om neat.

Jon fizzen: *Wirde!* O almachts-fprecken!
Het tuwzen, tuwzen finnen mecke;
Jue fteane' ijnn' rijgge for jon eag.
Tjien tuwzen ftierren dwaene' ij rinnen,
So red az 't ljeacht, trog 't eijn fwirck hinne:
Jon hân hâdt dizze' ijn fcheals-lijck-weag.

God!

God! ſinne-ſtelle' oon ſinne-ſtelle
Hingje' oon in neat, az ij 't beſelle:
Stânn' bergen-fest ijn tinne loft.
Op blijnne paeden, dij malckoarre
Trog-ſnije' in boagje flouw in ſchoarre,
Dogg' nummer ſtier jin ſtier oon-ploff't.

O grouwe kleaten! buwtte miette,
Dij elckoare' oon-tjeane' in aef-ſtiette.
Het ſtielen wet! Het feste rooij!
De ſinnen mott' her rinners tjienje,
Her waermte' in ljeacht in groed for-lienje.
't Iz mar ijen red-wirck, fest in mooij.

Loijtſe' ij dat ſefte ljeacht fen ſierren?
Dear rint de moalck-weij, wijt fen ſtierren.
Het gauwe geast neamt uwz her tol?
Nin eijn iz oon dit rijck to ſijnnen.
O het moalck-weagen, ſinnen ſchijnne,
Het wrâden draeije' er, libben-fol!

Elck rin-ſtier mot her moannen ſtjoere:
Elck ſinne 't ſtiert', fen her begljoere:
In ſinne-ſtellen liede' elckoar'.
IJn romten, dij nin Ingels miette,
Nin ljeacht-ſtriel jiette trog koe ſjiette,
Fijnt loeck-wol elcke ſtier ſijn ſpoar'.

Gods hiet dogt her eijn weij lânz geane,
Ruwn-om ſijn troane' az blixims ſleane,
Dij ſjoer-gleaun ſtiet midz ijn dit al.
O heerlijckheijt' fen 't ijvig wezzen!
Dij ick ijn ſinne' in ſtier kin lezze,
Wier 'k for ijn ſwijmme' in dwelme fal.

O fen ho folle', oer-folle tongen
Wirt God ſteez lôf in eere ſongen!
Rint 't tanck-luwd for ſijn troane' ijn ijen!
Meij 't liet fen Cherubs (great bedrieuwe!)
Meij eack jon ſang to God op-klieuwe,
O minſch'! ho neatig, ho gemien.

Mar,

Mar, eack op dizze lijtze wrâde
Het God ſijn majesteijte' ont-ſâde;
So glânz'-fol azze' ijn ſinnen ljuecht't.
IJn minſche' in djier het hij her ſchreauwne:
IJn lijts in great ſijn namme dreauwne:
IJn het hier waegs't, rint, ſwomm't in ſljuegt.

De gruwn' fen gerz, kruwd, blomme' oer-wreijdde,
Az 't pronck-klead fen Gods hânnen breijdde,
IJn foller-hânne ferven blinck't;
Reijtſe' ij uwz gruwns beblomme fliere
O bern fen 't ljeacht! Het wirt-ſe' op-ſiere,
Az God oon jiemme 't libben ſchinck't!

De beammen, dij de wolcken brecke,
Dij ſier ijn 't ruwn her earmen ſtecke,
In 't gerzke, dat uwz eag nea ſuwn,
Ho rju for-ſchaette' ijn ferv', natuwre,
Suwgge' alle fruchten, kreften, ſoere
Uwt 't ſelle wetter, ljeacht in gruwn'.

Ja, kreften hier ijn 't lijtste' allinne,
Dij kjeald, nogg' hietme kinne' oer-winne!
O kinst-wirck hier ijn aeij in jong!
O God! dij focke djierkes mecket.
O eag! dat her, ho lijts, bewecket.
Hier klinck't jon nammes lôf-gefjong.

O flinder-wjuwckjes! Fearckes! Plomkes!
Dij glânzgje' in glimckje' in gloerckje' az blomkes,
Rju boppe fulver, goud, forwiel!
Het 'z kenings-pronck ijnn' forst'ne-raeijen
Bij flinders, azze' ijn 't ljeacht her baeije,
In gloarje' az fjoer ijnn' finne-ftriel!

O ruwppen! ftâlle' in klaeijd az popkes,
O flinders! britfen uwt dij dopkes,
Doz wonder kleauwne' ijn heeger fteat.
Ho fchodje-f' uwt her wiete wjuwckjes
Oer-blij de fâdtjes, teerkes, knuwckjes,
Dear God her meij 't nij fwiet oer-geat!

Hier kijcke' ick wiermkes fijde fpinnen:
Dear bijkes kinst-fol huijnigh winnen:
Oer-wond're wircken fen Gods hân!
Dat wiermkes klean for princen meijtfe,
Wij 't fwiete wirck fen bijkes fmeijtfe,
Ho fier giet dit boppe' uwz forftân!

O eijn-leaz' God! wier wij uwz weijnne,
Dear gleaun't jon majesteijte' on-eijnne:
Fier flamm't fe boppe 't finne-fjoer.
To all' fijn wircken jouw' him eere!
Balckje' uwt de lôf fenne' oerfte Heere,
Dij 't al doz mecke' in hâdt ijn ftjoer!

O minsch'! ho ij ijn oon-fjean blinckje,
Het binne' ij? Neat, az ij mar tinckje
Oon God, dij op Wrâds troane fit!
Lit minsch'! jon juwch-fjong 't fwirck trog-drilje.
Lit fen Gods roem' de loft fteez trilje!
Nee fiel! Nee fwij! Wird' ftom! Oon-bid!

# WRÂDS WICKSEL.

Neat ijn uwz wrâd
Het ftee fest-hâdt:
't Giet op in del
So red, fo tel:
Mar ijn wrâds wickfel
Stjoert God her tickfel.
Uwz ijn-goe God;
O fillig lot!
Uwz ljeave Heer';
Het woll' wij meer!
It druwgget, wiettet:
It foerret, fwiettet.
't Soer macket fwiet:
It druwg wiet wiet.

To

To druwg wirt ſoar:
To ſoer wirt goar.
It grijmmet, blierket:
Wirt klear in ſchierket.
Klear' ſinne-ſchijn
Mecke' uwz ſtoack-blijn.
It grijmm' neij 't blier
Iz uwz locks tier.
't Wirt deij, 't wirt juwne;
't Wirt nacht, moarn-ſtuwne.
Dit ſtiet doz feſt;
Dit iz ſo best;
Het minſche' eack kreauwt.
O minſche! ljeauw 't! —
Nuw ſimmer-deagen:
Den hearst'-deijs ſleagen.
It ſimmer-mooij
Wirt hearſte-proaij.
It *ſelle'* al-tijd
Macke' uwz naet blijd.
Sil 't ſwiet ſwiet blieuwe;
Wij kinn' 't mar prieuwe.

 Neij

Neij freugde pijnn'
Iz medecijn;
Wier 't wrâdſche hert'
Trog holppen wirt.
Great' kening jueſter:
Joed ijn' græfs tjueſter:
Hij giet to neat',
Azz' ſtier for-ſcheat.
Glânz' fen uwz wrâd
Iz inckel ſchâd.
De ſwijdſte rijcken
For-ſtouwe, lijcken
It wetter-ſchom;
Her troan' falt om:
Fen twing'lândij
Wirt 't folck nuw frij.
Wirde' ij uwt-ſuwgge:
Jon halz' dol-buwgge
Fen 't ſwiere juwck,
IJn neare druwck:
't Juwck wirt uwt-teijnn':
't Pluwg-hoarze', uwt-ſleijnn',

Sil doz ijn 't leste
Weer schoftje' in reste.
Joed quea, moarn goed
Iz 't hier: Hâd' moed!
God hoff'net uwz:
't Giet so neij huwz.
Dij minsche-plægers,
Wol-fearts uwt-rægers
Sill' gean, binn' gien.
O! 't bloed, de trien,
Dij druwck in dolck'
't Earm folck uwt-molck',
Bijtte' ijens her herten,
Az kancker-smerten.
Uwz paed stân pliz!
Uwz deugd sil wis
Rjuecht-firdig lean
Fen God ont-fean;
Wij, ho for-knuwcke,
Ont-jaene', ont-luwcke!
Lez 't schijdnis-bled!
Ho draeijt wrâds red!

Del-

Del-plof, op-til
Stiet nummer ftil.
Hab CROESUS fjilden!
Hab lân, bij fjilden!
Wit 't goed nin eijn!
Gauw iz for-fleijnn',
Lijcke' az ijen droag,
Dij locks gear-toag.
It earmet, rijcket:
't Goed komt in wijcket.
Dit jouw uwz rest!
So 't iz, iz 't west;
't Giet neij dizz' deij
Steez de' âde weij.
't Forftan mar hôtte!
Uwz herte lôtte!
't Uwt-binsge fchien!
Het God wol, dien!
Staeij deugd! uwz 't fpoar'
Meij 'e lijnne foar!
Deugd fil uwz liede,
't Meij baerne' in briede!

Oerr'

Oerr' wetter-weag'
Nuw hôl, den heag,
Meij forr'-jin-wijn
De haven ijn. —

═══

## OP-RJUECHTE DEUGD IT BESTE SCHILD JINNE LASTER.



Waems fiele' in fin, az fchierre fulver, glânzgje:
Dij 't hert' meij deugde', az mesck in ftiel, om-fchânzgje,
Ho nijd- in laster-huwnen gnijzze' in grânzje!
Stânn' fest, az moerren.
Her tosck fil laster op dit hert' ftomp bijtte:
De deugd fil falm her leastten weer uwt-flijtte:
Jae kin dit hert', ho dijvels 't her meij fpijtte!
Dogg' nea for-fchoerre.
Lit, dog jon deugd, az 't deij-ljeacht, blincke' in gloarje!
Dij glânz' fil lasters-fchijn uwt-doafje' in fmoarje;
Herre' oon-flag fil, az 't mjeand gerz, wijlje' in toarje;
IJn-fchienne fiele!

De

De reijn-wolck' kîn nin finne-fjoer uwt-dweste;
Dat loaget trog dij wolck' fen 't east neij 't westen.
Doz fil 't from hert' de laster-wolke' op 't leste
Eack oer- weij-ftriele.
Ja, laster! gluwp in fluwp fteez ruwn ijn 't tjuester!
Mick! Sjiet! Dijn pijl wirt 't fpoar' neij 't hert' wis
bjuester.
Stoack-blijn trog 't klear' meij-wittens wisp-fjoers
ljuester,
Kinstu 't naet reijtfe.
Dijn bouten dogg' nogg' fchea, nogg' kinne' uwz deije,
Az wij Gods hiet ijn 't herte kramje' in heije;
't Gemoed uwt-biene' in 't tijgge fchien uwt-feije;
Uwz deugd' litt' weijtfe.
O on-fchild! laster-flangen, podden, nierren
Sille' ij ijn 't middeij-ljeacht op-ftiette' in fiere,
IJn gruwz' to-traepje': IJ falm fill' blij op-gliere,
Az finne-glânze.
Wol den, ho jon quea-fpreckers bijlje' in raeije!
Ho jae her tiere' in oerre wjuwcken draeije!
IJn læage Christ'ne deugd jo ftopje' in klaeije!
Tjeane' ijn dij fchânze!

De

De deugd is steez ijen feste ancker-grawne
For 't schienne' in for 't onnosel hert' besuwne:
Het gålle laster gjealpt, 't blieuwt naet oer-duwne;
'tSil weer op-drieuwe.

Tinck! JOSEPH koe, het laster-tuwt eack tolcke,
In ho fenijnnig jae neij 't hert' him dolcke;
Her struijsse' in ijnne' oer-djieppe' in swarte kolcken,
Gnod, gled del-trieuwe.

Loijts-loijtse' op JESUS! Ho wirdd' hij for-spritsen!
Ho huijnd, meij schânne' in smaed for-folgge', oer-ditsen!
Ho het de Jood neij 't hert' him prippe' in stitsen!
Ja, hij most stearre!

Sijn folek, dat him for-domme', oon 't kruus uwt-recke,
Koe nea sijn moed, sijn kreft, sijn deugd for-brecke.
Sijn God het him weer uwtt' deads sliep op-wecke;
Sijn rjuecht op-klearre.

Meij hijmmel-eere' in silligheijte kroanne,
Sit hij neijst God opp' heele wijd' wrâds troane.
Doz sill' deugds bern, az Gods ijn-ljeave soanen,
Quea tonge' oer-winne.

Az

Az wij it felle paed, az JESUS, geane,
Un fijn foet-leastten tredde' in neij him fjeane,
Sill' wij bij him Gods huwz dear boppe' ijn-tjeane;
'tPaed rint dear hinne.

E IJ N.

E RIJM-

# RIJMMEN

UWT

# FRIEZLÂNZ SCHIJDNIS.

# BAUCK HEMMEMA.

## *IJEN FRIESCHE ROMANCE.*



Dear UWT-GONG laeij; de MIDDEL-SÉE
IJens ſchomme' in weagge' in bruwzze;
Stieck de' âde ſtinz' her holle' om-heeg,
Wier HEMMEMA ijn huwzze.

Het wit uwz Friesch historje-bled
Al fen dij ſtinz' to ſprecken!
Het moerren, portte' in toer! Jae laeij
Fen wâlle' in greſte' om-recke.

So feſt, ſo ſterck wier 't ſchiere ſlot;
Fen ſjiet-arck wol for-ſjoene:
Mar tweijntig feijnten hie 't mar ijn,
Dij 't ſlot for-deeg'nje koene.



Dogg'

Dogg' fester, az dij portte' in toer,
Az dij tjock' moerr'-wircks bouwe,
Wiern' jiette' ijn Friesche moed in aerd
Heer HEMMEMA in frouwe.

Dij frouw' wier moed-fol, heeg fen hert',
In Friesch fen sin in holle.
O hienne wij, 't soe better gean,
Jiett' socke Friezen folle!

Dij frouw' klinck't nuw mijn liet to lôf.
Woll' Friezen neij mij heere!
O ljeafsje wij uwz lân, az jae!
't Jilt frijheijt', lock in eere.

't Wier ijn dij tijd, da schoerring, scheel
Uws frijheijt' 't-hert' trog-staetten;
De Friez fen Friez, de broer fen broer,
O neare tijden! schaetten.

Uwz lân laeij oerre heap, on-twae,
Trog al dat wrockjen, tiezen:
In 't Friesche folck for-spriek malckoar':
» Fet-keapers! Schiere Friezen!

Fet-

Fet-keapers trog it Grinzer-folck
Betjoend in gled belezzen,
Dij helje fremden fjongende' ijn.
Grinz foe uwz fear genezze!

Dat folck fpreckt op, ont-hiet az frjuen',
Uwz fcheelen del to lizzen:
Uwz wol-feart' laeij her oppe tong':
Mar 't dwaen laeij fier fen 't fizzen.

» For-ret, for-lern iz 't lân, az wij
» Uwz twist doz fill' befljuechtje.
» Jae wolle, ropt de Schiere Friez,
» Mar lân in buwt befjuechtje.

Ho fmart in werzet BAUCK ijn 't hert!
Fet-keapers raefernije!
Jae iz, dear frijheijt' 't al oer-weagt,
Oon Schieringer partije.

Ho luwd for-flockt jae fremde holp'!
Ho jae her hert' for-mânne!
Jae fjocht oarz neat fen 't Grinzer buwn
To miette', az uwnck in fchânne.

» Uwz goed, uwz bloed, uwz frije Friesch
» Iz 't wijt, wier jae neij sjiette:
» Jae strije swevel ijn uwz sjoer:
» In wetter soe 't uwt-jiette!

» Uwz spegel binne' in sted in stinz'
» Fen her oer-wonne', om-smijtten:
» Dij falsche frjuen'! O domme Friez!
» Dij oon her iez het bijtten.

» Weijtse' op O Friezen! uwtte sliep;
» Reijts' naet ijn her earns-kloerren!
» Her eag-micke' iz uwz, ljeauw' dit fest!
» To ploijtsen in for-schoerren.

» Mijn mân! Mijn swaeger! Friesch in frij:
» Blieuw' w' ijn uwz libjen, stearren!
» Uwz halz' buwg him naet onder 't juwck!
» Weij, weij meij fremde hearen!

Doz tocht, doz spriek, doz die (Het hert'!)
Dij edel Friesche frouwe:
Jae stoe, lijcke' az ijen rotse' ijn see,
Ho eack beneard, benouwe.

It

It Grinzer-folck nimt sted in stinz',
Wier jae de Friez uwt-knijpje:
t' Wijlst HEMMEMA to Frentjer iz,
Om 't Schier for-buwn to stijpjen.

Nuw most eack de' âde stinze' ir oon,
Dear BAUCK in ALEF weijtse:
Mar O het foel it swier, om ijn
Dij frijheijts-schânz' to reijtsen!

Doz gearret Grinz rju reauw in ljue;
't Soe nuw dogg' tijgge jilde.
Eack Friezen tjeane jin eijn folck,
Meij Grinz, ho blijn! to sjilde.

't Berint in sluwt dat slot wol ijn:
Sjiet rju meij roerren, bossen;
Mar moerre' in wâl stoene', as ijen klipp',
For al her sjietten, rossen.

Mar O ho sjuecht min eack fen 't slot,
Dear 't folck so tijgge doarste!
BAUCK spreckt it moed in libben ijn;
Iz ruwn-om bij de foarste.

Jae ropt: » To feijnten! Stânn'! Sjiett'! Deij'!
» Forr' frijheijt' woll' w' uwz weage!
'tGiet for uwz lân, for huwz in bern:
» Tinsse'! Ick bin heeg in dreage.

» Lizz' fremden dol! Sjiett' lânz-ljue mis!
» Her Friesche bloed wird' sparre!
Doz set-s' her feijntens herte in sjoer:
Ho woe elck him nuw warre!

Elck boddet, piel't, mick't, sjiet, az Friez;
Det mennig Grinzer fallen:
Her stoarmjen mist: Meij huijn, meij schea
Dreauw min her fenne wâllen.

Doz het de Friesche moed in treuw'
Dij stoarm-rin gnod aef-fleijnne.
Meij 'n staette holle' in fol fen spijt
Iz 't Grinzer-folck aef-teijnne.

Mar lijts for-lijn kaem 't stercker weer,
Sijn scheijnne glânz' to wrecken:
Her heersck-sjochte hie nin keer, nin hâd,
Eer 't frije Friesch wier necke.

Dogg'

Dogg' BAUCK klieuwt, waegs't jiette' oon ijn moed
Trog al dij ſmerte' in lijen:
Giet, nea befauwe, 't folck weer for',
Om 't ſlot op nij to frijen.

Min tooijt de greft fol ſtrie in hea,
Om ijnne ſtinz' to klieuwen.
Dit ſcheat it ſlot-folck ijnne brân;
Reeck wirdde dit bedrieuwe.

Nuw reijnt it koegels uwtte ſtinz':
Ho fleane de' earmen, ſchoncken!
De grijmme dead befiedde' it fjild
Meij hollen, rompen, boncken.

't Iz guwlen, kreunen, het min heart
Meij raeſen, tieren, ſlocken.
't Hiet Grinzer-hert' wirdd' gauw ijz-kâd,
Nuw 't bloed ſo gjealppe' in klocke.

» Blieuw' Friezen, feijnten! ſo ſpreckt BAUCK,
» 'k Sjogh her de moed ont-fincken:
» Tinck'-tincke' oon mij, oon Friezlân, de' eer'!
» Litt' her ijn 't bloed for-drincke!

Jae

Jae bleauwen Friezen! Weijmen, fold
Meij lijcken in meij wuwne,
Het (de' oon-fal koam her djoer to ftean;)
It heer neij Ljeauwerd fuwne.

Ho 't fcheat neij 't flot, 't wier al om neat:
It koe dear nimmen dearre.
Meij 'n briënig eag, ropt elck: » Neij huwz!
» Uwz oon-flag iz mis-learre.

O ho ftoe BAUCK! Az ijen lieuwinn',
Fjuecht Friezlânz ijv'ge gloarje.
't Heer rint for-fleijn neij Ljeauwerd to.
Elck huijll't op 't flot: » Victoarje!

» Stânt-Friezen! trouw, fteeg-hollig folck!
» 'k Sil lock in eer' jo fchinsfe,
Seijt BAUCK: » Blieuw' mij, jo felme lijck!
» 't Frij Friezlân blieuwe' uwz winfche!

» Dit fwarre wij! iz 't folcks weer-wird;
In 't hâdt, az Friez, fijn eeden.
» 't Iz wol! feijt BAUCK: » Ick bouw dear op
» Un al uwz lest in needen.

Elck

Elck oonne piel, om moerre' in wâl
To heeljen in for-nijen:
In ALEF tjocht, om helpe' in folck
Fen 't Schier for-buwn to krijen.

Fet-keapers, dij uwt 't rjuechte ſpoar',
Her ſalm in 't lân for-riede,
Stean' Grinz, dat guwchelt, flaeijt in kleijt,
Trouw bij meij ried in diede.

Nuw meij nij ſtoarm'-reauw, bosſe' in folck
Neij HEMMEMA ſijn ſteate.
De Friez hisſ't fremden oon jin Friez;
Ropt: » 't Slot mot gled to neate!

Dear rijs't her ſtoarm'-kat heeg oer-eijn;
Wier jae az dol uwt ſjiette:
Dogg' 't ſlot-ſolck bleauw neat aeſter uwt;
In jouwt her lijcke miette.

Oer-al iz 't reeck, ſtoom, ſjoer, pof! pof!
Jae woll' de wâl ſchien ſeije:
Mar 't ſlot-folck wieck nin tred; ja, doarst'
Her moed-great jiette' uwt-geije:

» O

» O buwtter-bockfin! Fremde fchodd'!
» Wij laeijtsje meij fock fjietten.
» For-rieders! Wij binn' Friez'ne bern.
» Komme' uwt! Wij doore jiette.

Bauck, Friesch in on-forwrigge, ftirt
Her feijnten moed ijn 't herte:
Jae wit fen eangstme' in wijckjen neat,
Bij 'oer-lest, weijts in fmerte.

» Naet oer-jaen! ropt jae. » Nee! weer 't folck:
» Nea, nea, 't wier fchânne' in fuwne!
» Min dobje learre' uwz onder 't flot!
» Wij ftearre' op dizze gruwne.

't Bloed ftjuerre 't Grinzer-heer ijnne' ijer:
De moed iz her ont-fchetten:
Grinz jouwt 't: » Nee! ropt fijn Friefche frjuen».
To 't ftoarmjen wirt beflètten.

Nin alef koam: De holp' bleauw weij:
Dit koe de fijnne wetfe
Uwt dodde' in dwelm': Sijn oer-macht koe
Sijn kâd hert' waerme metfe.

Ho

Ho fall'-ſe', az tijgers, oon op 't ſlot!
Ho 't jae de wâl op-ſleane!
Mar 't folck dat leijt er de' eerſte del,
Azz' mieren 't gerz aef-mjeane.

Ho kriezze' in knersſe' it gleaune ſwird
Trog ſlesck, trog ſchoncke' in ſchoften!
Ho taeppe' it bloed! Ho holle' in romp'
Dear bij de wâl del-poſtten!

Min heert naet, az ho 't ſtiel op 't ſtiel
Schrasſ't, krasſ't, klinck-klangg't in klettert:
Ho 't ſnijt, fen ſocke hânnen ſwaeijd:
Ho 't daet: Ho 't boncken plettert.

Bauck, ſteez fore'-oon, ſtiet moerre-feſt:
Mar 't folcke-ſwirden ſchirdje;
Herre' earmen och! ont-giet de kreft;
Jae kinn' 't naet meer uwt-hirdje.

Nin moardjens-eijn! Nin lijfs-behâd!
De feijnten ſjuechtte' az lieuwen:
Wirde' aef-medd' daet: Mar ijen ont-koam.
Het eer' doz dea to blieuwen!

Dij

Dij ed'le frouw', so heeg fen geast,
Falt ijn her fijnnes hânnen:
Min sijtter't her, her heeg in dreeg,
Wol fest ijn boeij in bânnen.

» Bijnn', trieuw' mij ijn ijen tjuester hôl!
» Mijn sin kinne' ij naet twinge!
»'k Blieuw Friesch in frij ijn boeij in bân;
» Ho jiemme 't lichim wringe!

Doz iz her Friesche taele': IJn Grinz
Het min her fest op-sletten.
Het eere, doz meij frouw'ne trienn'
O Grinz! jon wuwn' to betten!

O ed'le! jo heart roeme' in lôf.
O Friezen! woll' 't besinne:
Ho great uwz BAUCK in wier in bleauw!
Jae koe de dead oer-winne.

Litt' wij her aerd in steege moed
Djiep ijn uwz herten drieuwe!
O dat wij, den giet 't Friezlân wol,
Steez socke Friezen blieuwe!

E–

# EDO JONGEMA.

Heeg, Friesch in ruwn fen hert', gauw fen forſtân
wier dizze.
„WIJ FRIESEN, wier ſijn tael', WITE' FEN NIN LIEN
TO SIZZEN."
Ho klonck dit Frieſche wird de Saſſen-forst ijn 't ear!
Hij kin nin frije ljue, dij ſleez wier ſlaef'ne-hear.
Het teammen wrong hij twang-in heersck-ſjechte' ijn
her becken,
Dij dos, as edel Fries, doarst' for uwz frijheijt' ſprecke!
Trog-loftig edel-mân! ruwn, Friesch ſchreauw eack
jon pin.
It blieuwe' uwz gloarje' in roem'! Dat wij ſijn lânz-
ljue binn'.

---

# GEMMA FEN BURMANIA.

Ja, ſteege ſtânt-Friez! az ij binne:
DE FRIEZ KNIEL'T FOR SIJN GOD ALLINNE.
Het tijgg't 't bij Friezen to jon lôf,
Dat ij doz ſprecke' ijn 't kenings-hoaf!
Ho warz wierne' ij fen 't forst'ne-ſlaeijen,
Om ginste' in aempten ijn to haeijen!
Ho ſteane' ij az ijen peal! Jon aerd
Hâdt 't rjuechte' in ruwne lijcke' ijen klaerd.
Blieuw' Friezen! de' ed'le GEMMA lijckjen!
Blieuw' ſij fen 't buwgjen, aeijen, ſtrijckjen!

DU-

# DUCO MARTENA.

Wier, roem'-wirddig edel-mân!
Willems Friesche rjuechter-hân!
O ho ljeap, ho tuwck, ho nolck
Stjoerdene' ij jon ljeaf Friesch folck!
Da uwz lân ijn swier fortriet,
In ijn Spaenjens toscken siet;
Jildde bij jo, tijgge geast!
Gonne frijheijt' fier weij meast.
Rijp ijn ried, ijn died in wit,
Friezlânz stijppe' in to-forlit!
O ho folle habbe' ij dien
In for uwz for-los uwt-stien!
Twinger fen uwz siele-twang!
Dij, az lead, uwz persse' in strang

'tIJvig frij meij-witten buwn;
Jo wird' lôf in eere juwn'!
Jon frij ſin, ſtânt-heſte Fries!
Brieck nin goed-nin ſteat-forlies.
Wijf in bern, ho ljeaf, ho djoer,
Hienne' ij for uwz frijheijte' oer.
Az jon geast for Friezlân tinck't;
't Fjuecht-ſwird ijn jon hânnen blinck't;
In az ij, ijn neartme' in lest,
Sijckje bij jon ſjong-faem rest;
Eack az ſtjoer fen Friezlânz ſteat;
Ruwn-om MART'NA! binne' ij great.
CATO! ijn uwz Friaſche ried:
NASO! ijn jon ſjong in liet:
REGULUS! ijn trouwe' in moed;
O it det uwz hert' ſo goed!
Az 't him ijn jon lôf uwt-ſtirt:
Az jon holle krânzge wirt.
Friezen! wezz' den greatsch op him,
Dij uwz lân ſchoerdde' uwtte klim.
Rjuechte' in ruwne Friez'ne team'!
O az ij ſijn namme neamm',

Neamm'

Neamm' dij meij ont-ſjoch in prijz'!
Dat jon hert' den heeger rijs!
Roppe wij luwd uwt! » O ja!
» Great blieuwt DUCO MARTENA.

---

# GREATE PIER.



Sjong mijn hert', ijen Friez to prijze,
Jiette reijs ijen liet!
'k Sjong neij de' âde Friesche wijze:
Socken sang giet swiet.

Lânz-ljue! Friez'ne roem' to sjongen,
Blieuw uwz herts for-meijts!
Jae klinck fen uwz Friesche tongen!
Weijts' for her! O weijts'!

Friezlân het sijn greate månnen;
Fljuegt her lôf naet fier.
't Macket mennig fremd' to schânne:
Dit die eack uwz PIER.

Het-

Hette ruwg ijn fijn menearen;
Mar eack rjuecht in ruwn,
Ammet hij for frijheijte', eere,
Op uwz ljeave gruwn'.

Ljeaver fen it Friesche' in frije
Blieuwt hij, moed-fol, great;
Ho hij dit eack moet belije
Un fijn goed in fteat.

Dear de forsten doz om-keatfe
Meij fijn oer-wird lân;
Twang forr' frijheijte' er ijn-leatfe;
Knersf't hij op fijn tânn'.

Djiep laeij ijn fijn hert' beflетfen
Haet jin Hollânz ftjoer:
Nea het FIER dij haet for-getten:
Hij koe Hollânz loer.

Dat de Sas in Hollân beijde
Meij Borgonjens hear'
Friezlân ijnne gruwne' aef-weijdden',
Die fijn hert' fo feer.

Her, dij doz uws rjuechten brecke,
Swart PIER meij in eed;
Uens meij fjoer in swird to wrecken
Al dij huijn, dat leed.

Ho hij bij dij eed is bleauwne,
Az ijen HANNIBAL,
Habbe' uws sjahe tijgge preauwne;
Hollânz folck boppe' al.

Un it gea fen Kimswerd wenne
PIER, so Friesch in klear:
Mar om Friesche frijheijts-minne,
Bleauw him neat az de' eer'.

Sassen briecken, moardden, ruwtten.
Hab-sjocht' fuwn naet noag.
PIERE-ftinz' wirdde' eack frij-buwtte,
Stitsen ijnne loag'.

Doz hiet-falgge' in heel ont-bleatte,
Sjiet hij 't resting oon:
Lit sijn reste' in Âders steate.
Hollân! rijd in droau.

Gel-

Gelders KARREL fieck fijn kloerren
Eack allinckom uwt,
Om het fearren meij to fchoerren
Uwt uwz Friez'ne huwd.

Folle Friezen dij it håden
Meij dit Gelders haed:
PIER fijck't eack ijn dit bewâde
Forre frijheijt' baet'.

Frij fen hert', meij fjoer ijnne' eagen
Wæg't hij, meij fijn lie,
In ijen floet him oppe weagen,
Dij him KARREL die.

't Folck wier Friesch, fol moed in amme
Inckel wreck, nea log.
Eangfte' in fchrick for PIERE-namme
Rint heel Hollân trog.

Schijp bij fchijp foel ijn fijn hânnen,
Rijck meij goed belest.
PIER lit Hollânz buwze-mânnen
Nearne free, nogg' rest.

Neat die focken moed for-flouwjen;
Neat koe him jin-ftean:
Jae, dij dos uwz lân benouwje,
Krije nuw her lean.

Gauw wier 't fuwder-fât op-romme,
Tijgge fchien in klear.
Eeren wier dat Hollânz fchomme;
Nuw is PIER hier hear'.

Friefche frijheijt' mot doz drieuwe
Meij her to-flecht', PIER.
Meij him meij jae weer op-klieuwe,
Laeijtsjend, fjoch in blier.

Frijheijt' fielt her kreften ftijpjen
Trog dij trouw', dij moed:
Jae fjocht Hollânz hert' for-fijpjen,
Meij her goed in bloed.

Hollânz folck, uwz lânz for-niele,
Wier hij 't fijnt in krijt,
Lit hij dear de foetten fpiele;
't Weagjend wiet wirt ftrijd.

PIER

PIER wint Boalſert, nimt Hijnlippen
Un ijen om-ſjoch weij:
Alekmaer het hij gled leeg ſlippe.
Fjuecht-winst rint him neij.

Medimblick, for al ſijn pleagjen,
Recke' ijn ſwiere lest:
Ho lit PIER de loage weagje
Uwt dat raevens-nest!

Dear ſjocht hij rju ſeijlen blinckjen,
Neij 'e kânt fen Hoon:
Sonder ſchromjen, aef betinckjen,
Hâdt hij ir op oon.

't Binne' uwz ſijnne, dij dear ſijlje:
Dit wier PIERS bejeart'.
Nuw lit min de bosſen ſpijlje,
Dat min ſjocht, nogg' heart.

Schijp wirt nuw jin ſchijp oon ſtjoere:
't Heijllet deadlijck lead:
't Swirck in ſee ſteane' alle' ijn ſjoere:
O ho ſwolgg't de dead!

't Min-

't Minsche-bloed dat ferv't it wetter:
Un dat reade sohom
Drieuwe lidden, heel to knetter',
Hobbeljend ruwn-om.

O! her jauckjen, gâljend roppen
Dreun't so trogge loft,
Dij wird' reeke' in dij fen boppen
't Lead ijnn' see del-ploff't.

Frieslân warret PIER for wijckjen,
Jouwt sijn earmen kreft:
't Folck wol oon sijn maester lijckje;
't Fjuecht so Friesch, stânt-heft!

Hollân, PIER az stijllen steane
Un dit hiet gefjuecht.
Dear sjocht PIER ijen schijp oer-geane:
Hij wirt raesen, sljuecht.

De' oerste, PIERS ijn-ljeave stâlcke,
Smijtt' jae dear ijnn' see:
Oer-macht, list hienn' him for-schâlcke.
Nuw ropt PIER: » Wee! Wee!

» Feijn-

» Feijnten! feijt hij, onder 't fnoerjen
Trogge loft mei 't fwird,
» Dit fil Hollân hird befoerje!
» Blieuw' bij eed in wird!

» Sjogghe' uwz frjuenen, dij jae deije;
» Friezlânz lest in pijnn'!
» O dit fill' jae her bekleije!
» Jeije wij ir ijn!

» Ick gean fors Komm', feijnten! folgje.
» Friezlân boppe' in frij!
» Litt' wij her fât weiter fwolgje!
» Moed in kreft wird' nij!

Dear ljeapt min op Hollânz fchijppen;
Moardde, baerndde' in kleauw';
Treauw rju folck ijnn' for-fwiets grijppe,
Her, uwz plæg', dat reauw.

» Feijnten! fjeggh' dat deaffche kjiette,
» Ho it fwomje kin,
Spreckt hij: O dij wreck for-fwiette
Smerte' in ftill't fijn fin!

Gauw.

Gauw wier nuw de ſlag beſljuechtte;
Hollânz ſloot uwt ijen:
Trog her loagjend' ſchijppen ljuechtte,
Iz jae ſluchtjen gien.

Loijts' dear Hollân liljend wijcken,
Sluwpjend ijn ſijn hôl!
PIER meij âlve ſchijppen ſtrijcken!
Hollânz glânze tôll'.

Fijnne! wol nuw thuwz for-telle
PIERE-roem', dijn ſchea:
Siz, het buwt hij dij ont-helle:
Wae hij al ſloeg dea!

Ho dijn tochten jeije, ſleane
Neij uwz lânz rejear;
Dijn ont-hâd mot nea ont-geane
't Aeventoers om-teer!

Warz fen ſalm-nutte' in for-rieden
Blieuwt PIER ijer in let.
Frijheijt' hie hij, trog ſijn dieden,
Oppe troane ſet:

Mar

Mar da KAERREL him for-rette,
Frjuene' allinne' ijn hiet:
Koe hij 't wijlde djiert' naet schette,
Dat neij 't herte' uwz biet.

Nuw 't hij ealget, schien fen herte,
KAERRELS wijt in woll',
Leijt hij, fol fen spijt in smerte,
Trienjend', 't resting dol.

Ed'le great ijn libben, stearren,
Frijheijt' steart meij jo:
Mar de roem', trog jo op-gearre,
Sjong' wij gloarje to.

IJvig grienje jon laurieren
Op uwz Friez'ne lân:
Wij fill' steez ruwn-om her fliere,
Raeije hân oon hân.

---

Hij, waem sijn hert'ne tochte' az 't rinnend' hijnzer jeijt,
Iz az ijen, dij sijn coarst meij 't fâte wetter deijt.
Doz die de kening eack, sijn hôlle siele honger't,
Bij al sijn steat, neij meer in 't leege herte longer't
Op Friez'ne frijheijt', goed in wol-fearte', op uwz lân:
For uwz frij laepke gruwn' smeijt WILLEM boeij in bân.
Dij pearle', eijn erve' in goed fen FRISOS tijgge soanen,
Ont-brieck jiett' Hollânz graef in moast jiette' ijn sijn kroane.
Hij flaeijt, ont-hiet in lean't t' wijlst hij steez meer aef-sprecht,
Op-dat hij frijheijt' so de halz' to wisser breckt. —
Mijn folck! blieuw fest ijn deugd, ijn Friesche trouw' for-ijenne?
War WILLEMS juwck fen 't schoft! dij ij so firddig tjiennen',
Az need-holp', da hij jiette' ijn lest in nouwtme siet;
De troane' op-laettene' in him iuwckene' uwt 't fortriet.
Dit, Friezen! wier it lean fen jiemme, dij ijens ronnen'
For WILLEM ijnne dead, dij for him Aecken wonnen'.
Iz dit den forst'ne-tanck in wird! O kening! O!
Smijte' ij jou frjuenen doz it iezze hoeck-wân to!
Op 't migs for-dearren spinn't in fet de spin her rægge:
So WILLEM op uwz lock, dat him doz mooij oon-ægge.
Het tonger-wolcke' uwt 't west, ho swart, op uwz oon-drieuwt,
Mijn lân! schrick-schrilje naet: Uwz SICKOS herte blieuwt
So wijt az nije snie, uwz schild, uwz scherme', uwz schuwlle:
Sijn hân stjoert uwz for-bij dij tigt oer-ditsen kuwlle.
Eer Friezlânz frijheijt' falle ' ijn Hollânz tuwt in tosck;

Eer

Eer jae for-ſchoord wirt, lijcke' in ſchiep fen 't wolf'ne bosck;
'Mot WILLEM SJAARDEMA beſprecke' in gled belezze:
Mar for dit lock't, ſill' ſinne' eack 't gong-paed bjuester wezze.
Nee, eälle poteſtaet! ij woll' nin heeger ſteat,
Az frij, Frieſché' edel-mân; al 't oare' iz bij jo neat:
IJ kinn' nin greater goed, azze' âders ſjuechten, wetten;
Uwz frijheijt', wol-fearts welf; leijt ijn jon herr' beſetten. —
De kening holle-breckt, thiſſ't nacht in deij, in ſtuw't;
Ho 't mack'lijkst' dizze proaij him ijnne hânnen rint.
't Iz fuwn'! Sijn goud ſil eerst uwz preſt'ren-tol for-liede;
Uwz frijheijt', fen her ſleijnne' in wuwne, ſo den bliede.
Ho giet de kening oon bij her om 't haed-beſtjoer
Fen Friezlân! Sijn ontlidet klieuwt tiis in miette' al oer.
Sijn bode ſpreckt fen neat, az oon-ſjeen, roeme' in ſteate
In jouwt her 's kenings brief, het her ſijn goud ont-bleatte.
Stom ſjeene-ſe' op elckoar in ſincke' az trogge gruwn';
It herte' iz her ont-ſleijn; her iz de muwlle buwn
Trog dizze tinge. Hier ſtrielt 't her it goud ijnne' eagen:
Hier ſlaeijt in driegt de forst: "Wijlst jae dear SICKO ſeagen,
Meij Friezlâns frijheijt'; dij dogge' eijniing' boppe dreauw.
Min ſtjoert de bode nuwi meij al ſijn deadlijck reauw,
Dat goud, meij SJAARDEMA, wier greater herte' ijn huwze,
Dij inckel meij ſijn eag al 't fuwl for-ried for-gruwzze.
't Iz SICKO, trog waems deugd de glânz' fen 't goud for-ſjiet;
In wier op WILLEMS list, az op in klipp', for-giet.

Ho blinckt ſijn wezzen! Ho ſijn ijn-kleare' eanſicht ljuechtte
Fen fromme' in Frieſche trouw', fen ljeafde njuencke 't rjuechte!
De bode komt in ſjocht, for-blick't, beetjealpt, for-ſtomm't,
Bij 't oon-ſjean fen dij mân, ſijn triljend' hert' for-kleumm't.
De mis-djed kin bij deugd nogg' doerje, nogg' 't uwt-bâde,
Ho ſljuecht op-ſtrikſen in ho duwbbel-duwbbel ſâde.
De poteſtaet, dij moed meij ſtjuenijckheijt' trog-ming't,
Dij freeget him: „Wier weij? „Het hij for ûjnge bringt?
Nuw to him ſâlme kemd, kin hij ſijn lean him ſizze
In SICKO 's kenings winsoke' in wijt forre' eagen lizze.
Hij buwgg't, hij ſprecht in ſloijt't; ſijn tonge' in huijnigh-ſwiet,
Dear hij ſijn kenings macht in mijldtme beie uwt-ſtiet.
Het ſill' bij al it goud, dat hij dear ſtallik to teâne',
Al reade ſânders op uwz SJAARDEMA to-ſteane!
Sijn ſteat ſjûn-den, lijcke' az de fest-ſteande' ijcken beam;
Her tacken wijd ijn 't ruwn, waegs't ſonder eijn in ſeam.
De ſteege Friezen, dij fen wet, nogg' rjuecht eat witte,
Sille' ijn dij kenings ſchâd in frij in lockig ſitte.
Dat ruwg, dat ſtribbig folck komt doz oon eare', ijan' rest;
Az WILLEM 't lied't in noed't, iz 't ſijcker forre' oer-lest.
Az SJAARDEMA him hild't, az heer' him oon wol nimme,
Sit hij meij al ſijn lâu ijn oer-ſloed baeije' in ſwimme.
Ja, SJAARDEMA kin eack de keijſers âde jaſt';
Hij wit in WILLEMS rjuecht, ſijn greate moed in kreft. —
O kening! 't iz om neat; Dit hert' kinne' ij naet keapje,

Him

Him naet belooije, ho ij 't goud in de' eere' op-heapje.
Jon oon-slag, WILLEM! is to dom, to beestig bot:
Ij kinn' de festens naet fen dit uwz Friesche slot.
Uwz SICKO sloeg nuw 't eag, wier ijn de toarne flamme,
Op him, dij huijnjend' fleijt ijn kening WILLEMS namme.
Dat eag riert stercker, azz' wol-spreckenheijte seim:
Dat eag for-buwcke him in faeier hin ijnne dweim'.
„Jouw oon dijn heer' dit goud! „Dis lean fen slievennije"
„Heart him, naef fen sijn hert'! „Sec, ear wij dij besnije,
„Meij 't goud in meij sijn brief weer neij dijn maester schonck!
Seijt SJAARDEMA. De mân bekaem, sluwpt, rint neij honck.
Eack 's potestaets herjnecht, dat WILLEMS hert' trog-kriezze,
Brochte' dizze' eer oon sijn heart. Ho gloarres, O mijn Friezen!
IJn SICKOS brief sijn geast, so Friesch, so great, so klear!
Dij brief, les Friez! ont-bâd! wier schreuwne' op dij maneare:

---

# BRIEF FEN SICKO SJAARDEMA

OON

## KENING WILLEM.

„Great-machtig kening! wol naet meer op 't wetter schrieuwe!
„Wol trogge gruwn' fen 't strân jon pluwge naet meer drieuwe!
„Tesckje' op nin huul, nogg' strie, om mijn op-til, mijn huwz

„To

„ To loeijen fol meij goud, meij oon-ſjean bij de ruwz !
„ Soe 'k for ſjen hân-fol moude', O kening! doore' ij 't tinſe!
„ Uwz frijheijte', âders goéd, meer wird den goud, weij-ſchinſe!
„ Mienne' ij! dat SJAARDEMA dear-for for-rieder wirt;
„ Uwz neij-komst', Hollânz ſlaef, ſijn druwck in ear-moed ſlirt!
„ 'k For-flock him, dij neij goud mar gier't; haete' alle' on-trouwe.
„ Far-wol O éarme forst! midz ſjnne folle houwe.
„ 'k Wol jon begroetjen neij dizz' tijd naet meer ont-feanz;
„ Jon ſchriedwijen loz ick naet; 'k wol ſalm it naet meer ſjean.

---

Kijck' WILLEMS majeſteijt', ho wijllig, tór, behuijnne
Trog SICKOS glânze nuw! O kening! dij him huijnnen',
Het binn' jon kreften lijts bij him, ij neatig, naet,
Dij 't goud, dij jo, ſijn herte' oer-won, uwz poteſtaet!
Lit uwz ſteez meij ont-ſjoch mijn folck! him eerje' in prijsje!
In fremden, great fen herte', op SICKOS trouwe wijsje!
Komm', folgje wij him neij! Gong frijheijt boppe goud!
Den wirt uwz Friezlânz lock fest gruwne' in heeg op-boud.

E IJ N.

